NY

# TENY N' ANDRIAMANITRA

ATAO HOE

# SALAMO ANY DAVIDRA,

## MPANJAKA NY ISIRAELY:

SY NY SASANY.

---

NO DIKAI'NY NY MISIONARY

TAMY NY TENY HEBIRIO HO TENY MALAGASY,

KA NAMPITOVI'NY SY NO DINIHI'NY TAMY NY TENY

SASANY VOA DIKIA.

---

"Tsy mahay tsy ho tanteraka izay rehetra nanorata'ny ahy, tamy ny lalány Mosesy, sy ny Mpaminany, ary ny Salamo." Hoy Jesosy Kraisty.

*LIOKA*, xxiv. 44.

---

LONDON:

NY TONTAI'NY NY BIBLE SOCIETY.

1834.

NY TARATASY

# ATAO HOE SALAMO.

## SALAMO I.

Finaritra ny olona izay tsy mandeha amy ny fianarany ny ratsy fanahy, ary tsy mijanona amy ny aleha ny ny mpanota, ary tsy mipetraka amy ny fitoerany ny mpifosa.

2 Fa ny lalány ny Jehovah no sitra'ny; ary ny lalá'ny no saini'ny andro aman-alina.

3 Ary izy ho tahaky ny hazo ambolena anilany ny ony, izay hamoa amy ny fotoa'ny; ny ravi 'ny koa tsy 'mba halazo; ary hanambina azy izay atao ny.

4 Ny ratsy fanahy tsy *'mba toy* izany: fa *izy* toy ny ampombo izay tsofi'ny ny rivotra.

5 *Ary* izany no tsy hijanona'ny ny ratsy fanahy ao amy ny fitsarana, na ny mpanota ao amy ny fiangonany ny marina.

6 Fa ny Jehovah mahalala ny lálany ny marina: fa ny lálany ny ratsy fanahy ho simbana.

## SALAMO II.

Nahoana ny firenena no mifandrombaka, ary ny olona no misaina zava-poana?

2 Ny mpanjaky ny tany mitsangana, ary ny mpanapaka miara-manao saina, hanohitra any Jehovah, sy ny Mesia ny,

3 Avelao isikia hanapaka ny famatora'ny, ary hanary ny fameheza'ny antsikia.

4 Izay mipetraka any an-danitra hihomehy: ny Tompo haneso azy.

5 Izy dia hiteny azy amy ny fahavinira'ny, ary hahory azy amy ny fahatezera'ny.

6 Ary efa no hasini' ko ny mpanjaka ko tambony Ziona tendrombohitry ny fahamasina 'ko.

7 Izaho hitory ny lalána: ny Jehovah efa nilaza tamy ko, hoe, Hianao *no* Zanak'o; anio no niteraha'ko anao.
8 Mangataha amy ko, dia home'ko *anao* ny firenena *ho* lova nao, ary ny vazan-tany *ho* fanana'nao.
9 Hianao hamaky azy ny anjaby; ary hianao hanorotoro azy tahaky ny vilany tany.
10 Ary hendre amy ny izany, hianareo mpanjaka: mianara, hianareo mpitsara ny tany.
11 Manompoa ny Jehovah amy ny fahatahorana, ary mifalia amy ny fangovitana.
12 Manoroaha ny Zanaka, fandrao ho tezitra izy, ka dia maty *any an*-dálana hianareo, raha 'mbola mirehitra kely aza ny fahatezera'ny. Finaritra izay rehetra matoky azy.

## SALAMO III.

Fihirany Davidra, raha nandositra any Abisaloma zana'ny izy.

Jehovah, nahoana no mihamaro izay mandrafy ahy? maro *no* miodina amy ko.
2 Maro *no* milaza ny fanahy ko hoe, Tsy *manam*-pamonjena amy n'Andriamanitra izy. Sela.
3 Kanjo hianao, Jehovah, no ampingia ko: voninahitr'o, sy mpanandratra ny loha ko.
4 Izaho niantso ny Jehovah tamy ny feo ko, ary izy nandre ahy tany an-tendrombohitry ny fahamasina'ny. Sela.
5 Izaho nandry sy natory; izaho nifoha; fa ny Jehovah no nihiazona ahy.
6 Izaho tsy hatahotry ny olona tsy omby iray alina, izay miodina amy ko manodidina.
7 Mitsangána, Jehovah O; vonjeo aho, Andriamanitr'o: fa hianao efa namely ny fahavalo ko rehetra tamy ny taolam-balanorano; hianao efa namaky ny nify ny ny ratsy fanahy.
8 *Any* Jehovah ny famonjena: ny fitahia'nao *ao* amy ny olo'nao. Sela.

## SALAMO IV.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Neginota.

Andriamanitry ny fahamarina' ko, mandrenesa ahy raha miantso aho: hianao efa nahalebibe ahy *raha* ory

aho; mamindrá fo amy ko, ary mandrenesa ny fivava'ko.

2 Ry zanak'olona, mandrapahoviana *no hamadiha' nareo* ny voninahitr'o ho henatra? ka ho tia zava-poana, *ary* hitady izay laingia? Sela.

3 Ary fantaro fa efa natoka'ny ny Jehovah ho azy ny tsara fanahy: ny Jehovah handre, raha miantso azy aho.

4 Matahora, ary aza manota: mieritrereta am-po nareo, ao ampandria'nareo, ka mangina. Sela.

5 Manatera ny fanatitry ny fahamarinana, ary matokia ny Jehovah.

6 Maro *no* milaza *hoe*, Iza no haneho soa antsikia? Jehovah O, asandrato ny fahazavany ny tava nao amy nay.

7 Hianao efa nampahafaly ny fo ko mihoetra no ho ny taona fahavokarany ny vary ny, sy ny toa-boalobo'ny.

8 Izaho handry amy ny fiadanana, ka hatory: fa hianao hiany, Jehovah O, *no* mamponina ahy amy ny mahatoky.

## SALAMO V.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Nehilota.

Henoy ny teny ko, Jehovah O, fantaro ny fihevitr'o.

2 Henoy ny feo ny fitaraina'ko, Mpanjaka ko, sy Andriamanitr'o: fa hianao no hivavaha'ko.

3 Jehovah O, ny feo ko no ho heinoi'nao no ny maraina; izaho handahatra *ny fivava' ko* no ny maraina, ka hiandrandra.

4 Fa hianao Andriamanitra tsy tia ratsy: ary ny ratsy tsy hitoetra amy nao.

5 Ny adala tsy hijanona eo anatreha'nao: hala nao ny manao meloka rehetra.

6 Hianao hanimba izay miteny laingia: ny olona *mandatsa*-dra, sy mamitaka ho hala ny ny Jehovah.

7 Fa izaho hankany *an*-trano nao amy ny habe ny famindrampo nao: *ary* izaho hivavaka manandrify ny tempoly ny fahamasina'nao amy ny fatahorana anao.

8 Jehovah O, tariho ny fahamarina'nao aho, no ho ny fahavalo ko; ahitsio eo anoloa'ny tava ko ny lála'nao.

9 Fa tsy *misy* marina ao am-bava ny; meloky ny aty ny; ny tenda ny fasana misokatra; izy mandrobo amy ny lela ny.

10 Helohy izy, Andriamanitra O; alavoy izy no ho ny saina atao ny; ario izy no ho ny habeny ny fahota' ny; fa efa niodina tamy nao izy.

11 Fa aoka ho faly izay rehetra matoky anao: ary ho ravoravo mandrakizay izy, fa hianao no miaro azy: ary aoka hianao no hifalia'ny izay tia ny anara'nao.

12 Fa hianao Jehovah, hitahy ny marina; ny fitiavana no hanodidina'nao azy toy *ny amy ny* ampingia.

## SALAMO VI.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventry hira amy ny Neginota Seminota.

Jehovah O, aza ny fahatezera'nao no ananara'nao ahy, ary aza ny fireheta'nao no ampijalia'nao ahy.

2 Mamindrá fo amy ko, Jehovah O; fa malemy aho: sitrano aho, Jehovah O; fa marofy ny taola' ko.

3 Ory indrindra ny fanahy ko: fa ambarapahoviana, hianao, Jehovah?

4 Miverena, Jehovah O, afaho ny fanahy ko: vonjeo aho no ho ny fiantra'nao.

5 Fa tsy *misy* fahatsiarovana anao amy ny maty: ao am-pasana iza no hidera anao?

6 Efa reraka aho no ho ny fitaraina'ko; isan'alina aho mampilomano ny farafara ko; efa no lema' ko ny rano-maso ko ny fandria' ko.

7 Lany ny fahoriana ny maso ko; efa pahina izy no ho ny fahavalo ko rehetra.

8 Mialá amy ko, hianareo rehetra izay manao meloka; fa ny Jehovah efa nandre ny feo ny ny fitomania'ko.

9 Ny Jehovah efa nandre ny fifona'ko; ny Jehovah efa nandray ny fivavaha'ko.

10 Avelao ho menatra sy ory ny fahavalo ko rehetra: avelao hiverina *sy* ho menatra tampok'izy.

## SALAMO VII.

Sigaiona any Davidra, izay nihira'ny ho any Jehovah, no ho ny teny ny Kosa Benjamity.

Jehovah Andriamanitr'o, hianao no itokia'ko: afaho aho amy ny izay manenjikia ahy, ka vonjeo aho:

2 Fandroa izy handrepoka ny fanahy ko tahaky ny liona, ka ho kotikotehi'ny, ka tsy *misy* hamonjy.

3 Jehovah, Andriamanitr'o O, raha nanao izany aho; raha misy heloka an-tana'ko;

4 Raha namaly ratsy izay nihavana tamy ko aho; (eny, fa izaho efa nanafaka izay efa fahavalo ko tsy maninona tsy maninona:)

5 Avelao ny fahavalo hanenjikia ny fanahy ko, ary haka *azy*; eny, avelao izy hanitsaka ny ai'ko amy ny tany, ary hampitoetra ny voninahitr'o ho amy ny vovoka. Sela.

6 Jehovah O, mitsangána amy ny fahatezera'nao, miakara no ho ny hahasaro-po ny fahavalo ko: ary fohazy hoahy ny fitsarana *izay* nandidia'nao.

7 Ary dia hanodidina anao ny fiangonany ny olona: miverena amy ny avo hianao-no ho ny natao ny.

8 Ny Jehovah hitsara ny olona: Jehovah O, mitsará ahy manaraky ny fahamarina'ko, sy ny fahitsia'ko ato anaty ko.

9 Avelao hitsahatra ny ratsy atao ny ny ratsy fanahy; ary mampitoera ny marina; fa ny Andriamanitra marina *no* mamantatra ny fo sy ny voa.

10 Andriamanitra izay mamonjy ny mahitsy fo *no* aro ko.

11 Ny Andriamanitra mitsara ny marina, ary ny Andriamanitra tezitra isan'andro *amy ny ratsy fanahy*.

12 Raha tsy hiverina izy, dia hanasa ny saba'ny izy; izy efa namelatra ny tsipikia ny, sy namboatra azy.

13 Fa izy efa namboatra ho azy ny famonoana; izy mamboatra ny zanatsipikia ny hamely ny mpanenjikia.

14 Indro, izy mamelon-keloka, dia namorom-pitaka, ka nitera-daingia.

15 Izy nanao lavaka, ka no hadi' ny, ary dia lavo tamy ny izay hady natao ny *izy*.

16 Ny fitaka *natao* ny hiverina ho an-doha ny, ary ny loza *natao* ny hidina ho an-tampon-doha ny.

17 Izaho hidera ny Jehovah, manaraky ny fahamarina'ny: ary hihira ny anarany ny Jehovah avo indrindra.

## SALAMO VIII.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Gitita.

Jehovah O Tompo nay, endrey ny hatsara ny ny anara'nao amy ny tany rehetra! hianao efa nampitoetra ny voninahitr'ao tambony ny lanitra.

2 Tamy ny vava ny ny zaza kely sy mpinono no nanendre'nao hery no ho ny fahavalo nao, 'mba hampangina'nao ny fahavalo sy ny mpamaly ratsy.

3 Raha jere'ko ny lanitr'ao, asa ny rantsan-tana'nao, ny volana, sy ny kintana, izay namboari'nao;

4 Inona ny olona, no hahatsiarova' nao azy? ary ny zanak'olona, no hitsinjova'nao azy?

5 Fa hianao efa nanao azy vetivety ambany no ho ny anjely, ary hianao efa nanarona azy voninahitra sy laza:

6 Hianao efa nampanjaka azy ny asa ny ny tana'nao; hianao efa nanao ny *zavatra* rehetra tambany ny tongo'ny:

7 *Dia* ny ondry sy ny omby rehetra, ary ny biby any an-tsaha koa;

8 Ny voro-manidina, sy ny hazandrano any an-dranomasina, *izay* mandeha amy ny aleha ny ny ranomasina.

9 Jehovah O Tompo nay, endrey ny hatsara ny ny anara'nao amy ny tany rehetra!

## SALAMO IX.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Miotalabena.

Izaho hidera *anao*, amy ny fo ko rehetra, Jehovah O; izaho hanambara ny asa nao rehetra mahagaga.

2 Izaho ho faly sy ho ravoravo amy nao: izaho hihira ny anara'nao, avo indrindra.

3 Raha mianotra ny fahavala ko, dia ho lavo sy ho faty eo anatreha'nao.

4 Fa hianao efa nandahatra ny fitsara'ko sy ny teny ko; hianao nipetraka tamy ny lapa *ka* nitsara marina.

5 Hianao efa nananatra ny firenena, hianao efa nanimba ny ratsy fanahy, hianao efa namono ny anara'ny mandrakizay mandrakizay.

6 Hianao, ry fahavalo, efa lasa mandrakizay ny fandravana: ary hianao efa nanimba tanána; ny fahatsiarovana azy tsy hisy intsony.

7 Fa ny Jehovah haharitra ambarakizay: izy efa namboatra ny lapa ny ho fitsarana.

8 Ary izy hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana, izy hanao izay fitsarana marina amy ny olona.

9 Ny Jehovah ho fiarovany ny ory, aro amy ny andro fahoriana *izy*.

10 Ary hatoky anao izay mahalala ny anara'nao: fa hianao Jehovah O, tsy mahafoy izay mitady anao.

11 Mihirá ho any ny Jehovah, izay mitoetra ao i Ziona: ambarao amy ny olona ny asa ny.

12 Raha manadina ny ra izy, dia ho tsarova'ny izy: *fa* izy tsy manadino ny fitarainany ny ory.

13 Mamindrá fo amy ko, Jehovah O; mitsinjova ny fahoria'ko amy ny izay mandrafy ahy, hianao izay manandrata ahy ao amy ny vavahady ny ny fahafatesana:

14 'Mba hanambara'ko ny fidera' nao rehetra ao ambavahady ny zanaka vavy ny Ziona: ny famonje'nao no hifalia'ko.

15 Ny firenena efa latsaka tamy ny izay lavaka natao ny: ny fandrikia izay no velari'ny *no* nahazo ny tongo'ny.

16 Ny fitsarana atao ny no ahafantarana any Jehovah: voa fandrikia ny asa ny ny tana'ny, ny ratsy fanahy. Higaiona. Sela.

17 Ny ratsy fanahy *no* ho roahina any amy ny helo, *dia* ny firenena rehetra izay manadino an' Andriamanitra.

18 Fa tsy ho hadinoina ambarakizay ny malahelo: *tsy* ho very mandrakizay ny fanantenany ny mahantra.

19 Mitsangána, Jehovah O; aza ny olona *no* handresy: avelao ho tsaraina eo anatreha'nao ny firenena.

20 Ampitahory izy, Jehovah O: *'mba* ho fantatry ny firenena *fa* olona *hiany* izy. Sela.

## SALAMO X.

Jehovah O, nahoana hianao no mijanona eny lavitra eny? *ka* miery amy ny andro fahoriana?

2 Ny ratsy fanahy no ho ny firehareha'ny manenjikia ny malahelo: avelao 'mba ho azo ny ny fihiendrena natao ny izy.

3 Fa ny ratsy fanahy mandoka ny sitrapo ny, ary midera ny mahihitra, *izay no* hala ny ny Jehovah.

4 Ny ratsy fanahy, tsy hitady, no ho ny fireharehany ny tarehy ny: Andriamanitra tsy ao amy ny hevi'ny rehetra.

5 Ny aleha ny mahory *dia 'mba* mandrakariva; lavitra tsy takatry ny maso ny ny fitsara'nao: izy niavonavona tamy ny fahavalo ny rehetra.

6 Izy efy nanao tam-po ny *hoe*, Izaho tsy hihietsikia: fa tsy *hahita* alahelo mandrakizay *aho*.

7 Ny vava ny feno ozona sy fitaka ary fanambakana: *misy* fitaka sy heloka ao ambany ny lela ny.

8 Izy mipetraka ao amy ny fonenana famitsahana ao an-tanána: ao amy ny fitoerana fierena no amonoa' ny ny marina: ny maso ny tsy mijery ny malahelo.

9 Izy manotrikia mangingina tahaky ny liona ao andava'ny: izy manotrikia 'mba hisambotra ny malahelo: izy misambotra ny malahelo, raha mitondra azy *ho* amy ny fandri'ny.

10 Izy mamitsaka *sy* miondrikia, handavoa'ny ny mahery ny ny malahelo.

11 Hoy izy tam-po ny, Efa hadino n'Andriamanitra: izy manafina ny tava ny; izy tsy hahita mandrakizay.

12 Mitsangána, Jehovah O; Andriamanitra, atsangano ny tana'nao: aza manadino ny ory.

13 Nahoana ny ratsy fanahy no manaratsy an' Andriamanitra? hoy izy tam-po ny, Hianao tsy hanadina *izany*.

14 Hianao efa nahita; fa hianao mitsinjo ny fitaka sy ny lolom-po, 'mba ho valia'ny ny tana'nao *izy*: ny malahelo matoky anao; hianao no mpamonjy ny kamboty.

15 Tapaho ny sandry ny ratsy fanahy amana ny olondahy: diniho ny helo'ny, *ka* tsy ho hita nao *intsony*.

16 Ny Jehovah *no* Mpanjaka mandrakizay mandrakizay: ny firenena ritra amy ny tany ny.

17 Jehovah, hianao efa nandre ny iriny ny ory: hianao hamboatra ny fo ny, hianao hampandre ny sofi'nao *azy*:

18 'Mba hitsara ny kamboty sy ny ory, 'mba tsy hahazoa'ny ny olon-tany hahory intsony.

## SALAMO XI.

*Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

IZAHO matoky ny Jehovah: nahoana hianareo milaza amy ny fanahy ko, Mandosira *tahaky* ny vorona any an-tendrombohitr'areo?

2 Fa, indro, ny ratsy fanahy mamboatra ny tsipíkia, izy mamelatra ny zana-tsipíkia ny amy ny kifehy, 'mba hitofira'ny ny mahitsy fo mangingina.

3 Atao ny ny marina ahoana raha rava ny fanambanana?

4 Ny Jehovah ao amy ny tempoly ny fahamasina'ny, ny lapa ny Jehovah any an-danitra: ny maso ny mijery, ny volo-maso ny mizaha toetra, ny zanak'olona.

5 Ny Jehovah mizaha toetra ny marina: fa hala ny ny fanahy ny ny ratsy fanahy sy ny tahandoza.

6 Izy handatsaka fandrikia, afo sy siolifera, ary rivomandoza amy ny ratsy fanahy: izany no ho anjara ny ny kapoaka ny.

7 Fa ny Jehovah marina, tia ny fahamarinana; ny maso ny mijery ny mahitsy.

## SALAMO XII.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Seminita.

VONJEO, Jehovah O; fa efa lany ny tsara fanahy; fa mitsahatra ny marina ao amy ny zanak'olona.

2 Izy rehetra samy miteny zavapoana amy ny nama' ny avy: izy miteny *amy* ny molotra mandrobo, *ary* amy ny fo miroa-ahana.

3 Ny Jehovah hanimba ny molotra mandrobo rehetra, *sy* ny lela miteny zava-miavonavona:

4 Izy nanao hoe, Ny lela nay no hahery anay; anay hiany ny molotr'ay: iza *no ho* tompoi'nay?

5 *Dia* hitsangana aho ankehitriny, hoy ny Jehovah, no ho ny fahoriany ny malahelo, no ho ny fisentoany ny mahantra; izaho no hiaro *azy amy ny izay* miavonavona amy ny.

6 Teny madio ny teny ny Jehovah: *tahaky* ny vola voa dio tamy ny memi-ntany, voa rendrikia impito.

7 Jehovah O, hianao hitahiry azy, hianao hiaro azy mandrakizay amy ny izao taranaky izao.

8 Ny ratsy fanahy mandeha manodidina, raha misandrata ny olom-betaveta.

## SALAMO XIII.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Jehovah, mandrapahoviana no hanadinoa'nao ahy? ambarakizay va? mandrapahoviana no hanafena'nao ny tava nao amy ko?

2 Mandrapahoviana no hisaina'ko am-panahy ko, *ka* malahelo am-po ko isan'andro? mandrapahoviana no hanoara'ny ny fahavalo ko ahy?

3 Mitsinjova *ary* mandrenesa ahy, Jehovah, Andriamanitr'o: mampihirata ny maso ko, fandrao hatory *ho* faty aho;

4 Fandrao ny fahavalo ko hilaza *hoe*, Izaho efa nandresy azy; *ary* izay mahory ahy hifaly raha mihetsikia aho.

5 Fa izaho efa natoky ny famindra'nao fo; ny famonje'nao no hifalia'ny ny fo ko.

6 Izaho hihira ho any ny Jehovah, no ho ny soa natao ny tamy ko.

## SALAMO XIV.

*Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Ny adala efa nilaza tam-po ny *hoe*, Tsy *misy* Andriamanitra. Izy efa ratsy, izy efa nanao vetaveta, tsy *misy* manao soa.

2 Ny Jehovah teny an-danitra nitsinjo ny zanak-olona, 'mba hizaha raha nisy nahalala, *sy* nitady an'Andriamanitra.

3 Izy rehetra efa samy nivily avy, *samy* efa nihiavetaveta izy: tsy *misy* manao soa, tsia, na iray akory *aza*.

4 Ny manao meloka rehetra tsy manam-pahalalana va? izay homana ny olo ko *toy* ny homa-mofo, ary tsy miantso ny Jehovah.

5 Teo izy natahotra dia natahotra: fa Andriamanitra *mitoetra* ao amy ny taranaky ny marina.

6 Hianareo efa nahamenatra ny teny ny malahelo, fa ny Jehovah *no* aro ny.

7 Injay anie ny famonjena any Isiraely hivoaka any Ziona! raha ny Jehovah mampody ny olo'ny no baboina, dia ho faly Jakoba, ary ho ravoravo Isiraely.

## SALAMO XV.

Fihirany Davidra.

JEHOVAH, iza no hitoetra ao an-taberinakily nao? iza no honina ao an-tendrombohitr'ao masina?

2 Izay mandeha mahitsy, ary manao izay marina, ary milaza ny to am-po ny.

3 *Izay* tsy mifosa amy ny lela ny, ary tsy manao ratsy amy ny nama'ny, ary tsy manendrikendrikia ny nama'ny.

4 Ny olona vetaveta lavi'ny ny maso ny; fa izy mankalaza izay matahotra ny Jehovah. *Izay* mianiana haningo-tena *aza*, fa tsy miova.

5 *Izay* tsy mampanana vola, 'mba hahazoan-tombony, ary tsy maka tamby hanohitra ny marina. Izay manao izany tsy ho hetsehina mandrakizay.

## SALAMO XVI.

Mikitama ny Davidra.

AROVY aho, Andriamanitra O: fa matoky anao aho.

2 *Ry fanahy ko*, hianao efa nilaza tamy ny Jehovah *hoe*, Hianao no Tompo ko: ny fahatsara'ko tsy mahatratra anao;

3 *Fa* ho any ny olona masina izay *ety* an-tany, sy ny tsara fanahy, izay *no* sitrak'o indrindra.

4 Hampitomboi'ny ny alahelo ny *izay* manatitra zavatra *ho any* ny sampy: ny fanati-dra ho sotroina, tsy 'mba hateri'ko, ary tsy 'mba ho tononi'ny ny molotr'o ny anara'ny.

5 Ny Jehovah *no* anjara lova ko sy ny kapoak'o: hianao no mihiazona ny anjara ko.

6 Ny tsípikia latsaka ho ahy amy ny *fitoerana* mahafinaritra; eny, izaho manan-dova soa.

7 Izaho hidera ny Jehovah izay nanome anatra ahy: fa ny voa ko mampianatra ahy koa no ny alina.

8 Ny Jehovah no natao ko teo anatreba'ko mandrakariva; fa *izy* ao anila ny ny tana'ko ankavanana, *ka* tsy ho hetsehi'ny aho.

9 Ka dia faly ny fo ko, ary tretriky ny voninahitr'o: fa hitoetra matoky ny nofo ko.

10 Fa ny fanahy ko tsy havela nao ao am-pasana; ary tsy havela nao ny Iray Masi'nao hahita ny lo.

11 Hianao hanoro ahy ny lálan'aina: ao anatreha'nao ny fifaliana indrindra; ao amy ny tana'nao ankavanana ny mahafinaritra mandrakizay.

## SALAMO XVII.

Fivavaky Davidra.

Jehovah O, mandrenesa ny marina, tandremo ny fitaraina'ko, henoy ny fivava'ko, *izay* tsy mivoaka amy ny molotra mamitaka.

2 Avelao hivoaka eo anatreha'nao ny fitsarana ahy; avelao ny maso nao hijery izay mahitsy.

3 Hianao efa nizaha toetra ny fo ko; hianao efa namangy *ahy* no ny alina; hianao efa nizaha toetra ahy, *fa* tsy nahita na kely akory; efa no kasai'ko tsy hanota'ny ny vava ko.

4 Ny amy ny atao ny ny olona, efa no tandrema'ko manaraky ny teny ny molotr'ao, *izay hiala'ko amy* ny lálany ny mpanimba.

5 Hazony ny aleha ko amy ny lála'nao, *'mba* tsy ho solafaky ny tongotr'o.

6 Izaho efa niantso anao, fa hianao handre ahy, Andriamanitra O: mihainoa ahy, *ary mandrenesa* ny teny ko.

7 Mankalazá ny fiantra'nao, hianao izay mamonjy ny matoky *anao*, amy ny izay manohitry ny tana'nao ankavanana.

8 Arovy aho, tahaky ny anakandriamaso *nao*, afeno ambany ny aloky ny elatr'ao aho,

9 Ho afaka amy ny ratsy fanahy izay mahory ahy, *amy* ny fahavalo ny ny fanahy ko, *izay* manodidina ahy.

10 Voa sarona ny tavy ny izy: teny miavonavona no avoaky ny vava ny.

11 Izy efa nanodidina anay tamy ny dia'nay ankehitriny: izy efa nampidina ny maso ny tamy ny tany.

12 Tahaky ny liona maniry hitoha, ary tahaky ny liona tanora manotrikia ao amy ny fierena.

13 Mitsangána, Jehovah O, sakano izy, ampidino

izy: vonjeo ny fanahy ko amy ny ratsy fanahy, sabatr'ao.

14 Amy ny olon-tana'nao, Jehovah O, amy ny olony izao fahavelomana izao, *izay manana* ny anjara ny amy ny *izao* fahavelomana *izao:* ary ny kibo ny no fenoi'nao amy ny *rakitr'*ao miafina: maro anaka izy, ary mamela ny *fanana'*ny sisa ho any ny zana'ny madinikia.

15 Fa izaho hijery ny tava nao amy ny fahamarinana: ho voky aho, raha hifoha, amy ny endrik'ao.

## SALAMO XVIII.

Ho any ny Mpiventy hira, Fihirany Davidra, mpanompo any Jehovah, izay niteny tamy ny Jehovah ny teny ity fihirana ity tamy ny andro namonje'ny ny Jehovah azy tamy ny tanany ny ny fahavalo ny rehetra, ary tamy ny tanany Saola: Ka hoy izy,

Izaho ho tia anao, Jehovah O, hery ko.

2 Jehovah no vatolampy ko, sy aro ko, ary mpamonjy ahy; Andriamanitr'o, hery ko, izay hitokia'ko; ampingia ko, sy tandroky ny famonjena ahy, *ary* trano ko avo.

3 Izaho hiantso any Jehovah, *izay tokony* ho deraina: ka dia ho vonjena amy ny fahavalo ko aho.

4 Ny alahelo ny ny fahafatesana nanodidina ahy, ary ny safotry ny ratsy fanahy nampitahotra ahy.

5 Ny famatorany ny helo nanodidina ahy: ny fandriky ny fahafatesana nahazo ahy.

6 Raha ory aho, *dia* niantso ny Jehovah aho, ary nitaraina tamy n'Andriamanitr'o: izy efa nandre ny feo ko tao amy ny tempoly ny, ary ny fitaraina'ko nankeo anatrehany, *ka dia* re ny sofi'ny.

7 Dia nihietsikia sy nihorohoro ny tany; ny fanambany ny tanety koa nihietsikia ary nihorohoro, no ho ny fahatezera ny.

8 Dia nanetona tamy ny vavoro'ny ny setroka, ary nandevona ny afo izay avy tamy ny vava ny: ny vain' afo no nampireheta'ny.

9 Izy nanondriky ny lanitra koa, ka dia nidina: ary ny maizina tambany ny tongo'ny.

10 Ary izy nitaingina ny kerioba, ka dia nanidina: eny, fa izy nanidina tamy ny ela-drivotra.

11 Izy nanao ny maizina ho fiere'ny; ny trano ny manodidina azy; *dia* rano ngalingialy *sy* rahona matevina amy ny lanitra.

12 No ho ny fahazavana *teo* anatreha'ny, dia nandalo ny raho'ny matevina, havandra sy vain'afo.

13 Ary ny Jehovah nampikotroky *ny orana* teny andanitra, ary ny avo indrindra namoaky ny feo ny; havandra sy vain'afo.

14 Eny, izy nandefa ny zana-tsipíkia ny, ary nanely azy; ary izy nampanelatra, dia nandresa azy.

15 Dia hita ny ny lalan-drano, dia niseho ny fanambany ny izao tontolo izao no ho ny fananara'nao, Jehovah O, dia tamy ny fofon'ainy ny vavoro'nao.

16 Izy namoaka tany ambony, izy naka ahy, izy namonjy ahy tamy ny rano be.

17 Izy namonjy ahy tamy ny fahavalo 'ko mahery, ary tamy ny izay nandrafy ahy: fa tsy leo ko izy.

18 Izy nisakana ahy tamy ny andro fahoria'ko: fa ny Jehovah no niankina'ko.

19 Izy koa nitondra ahy tany amy ny fitoerana malalaka; izy namonjy ahy, fa tia ny aho.

20 Jehovah namaly ahy manaraky ny fahamarina'ko; manaraky ny fahadiovany ny tana'ko no namalia'ny ahy.

21 Fa izaho nitandrina ny lálany ny Jehovah, ary tsy nandao an'Andriamanitr'o tamy ny fanavan-dratsy.

22 Fa ny fitsara'ny rehetra *teo* anatreha'ko, ary izaho tsy nampiala ny fandidia'ny tamy ko.

23 Ary mahitsy teo anatreha'ny aho, ka niaro ny tena ko tamy ny helo'ko aho.

24 Ary ny Jehovah efa namaly ahy, manaraky ny fahamarina'ko, manaraky ny fahadiovany ny tana'ko teo imaso ny.

25 Ny miantra no hiantra'nao; ny marina no home' nao ny rariny;

26 Ny madia no home'nao ny madio; ary ny maditra no home'nao ny ditra.

27 Ary hiano no hamonjy ny ory; fa hetry nao ny miavonavona.

28 Fa hianao handrehitry ny jiro ko: ny Jehovah Andriamanitr'o hahazava ny fahamaizina'ko.

29 Fa hiano no namakia'ko ny mpiady iray toko; ary ny Andriamanitr'o no hitsambikina'ko ny manda.

30 Andriamanitra, mahitsy ny lála'ny: voa dio ny teny n'Andriamanitra: izy *no* ampingia ny izay rehetra matoky azy.

31 Fa iza *no* Andriamanitra, afa tsy ny Jehovah? ary iza *no* vatolampy, afa tsy ny Andriamani'tsikia?

32 Andriamanitra no nampisikina ahy ny hery, ary manamarina ny aleha ko.

33 Izy manao ny tongotr'o *ho* tahaky ny *tongotry* ny hinda, (*biby haingian'dia*,) ary nampitoetra ahy ao amy ny fitoera'ko avo.

34 Izy nampianatra hy tana'ko hiady, ka dia tapaky ny sandry ko ny tsipi-tsy.

35 Ary hiano efa nanome ahy ny ampingia ny famonje'nao: ary ny tana'nao ankavanana nihazona ahy, ary ny fahalemempanahy nao nahalehibe ahy.

36 Hianao nahalehibe ny dia ko tambany ko, 'mba tsy ho solafaka ny tongotr'o.

37 Izaho nanenjikia ny fahavalo ko, ary nahatratra azy: ary tsy niverina indray aho ambarapaharitra ny.

38 Izaho nahavoa azy ka tsy naharina izy: lavo tambany ny tongotr'o izy.

39 Fa hiano efa nampisikina ahy hiady: hianao efa nandresy tambany ko izay niodina tamy ko.

40 Ary hianao efa nanome ahy ny tenda ny ny fahavalo ko; 'mba ho vonoi'ko izay tsy tia ahy.

41 Izy nitaraina, fa tsy *nisy* hamonjy: *dia* tamy ny Jehovah, fa tsy namaly azy izy.

42 Izaho dia nanorotoro azy madinidinikia tahaky ny vovoka eo aloha ny ny rivotra: izaho nanary azy tahaky ny fotaka teny an-dalana.

43 Hianao namonjy ahy tamy ny fifandirany ny olona; hianao nanao ahy ho loha ny ny firenena: olona *izay* tsy fantatr'o dia hanompo ahy.

44 Raha vao re ny sofi'ny aho, dia hankato ahy izy: ny zana-bahiny dia haneiky ahy.

45 Ny zana-bahiny ho levona, ka hatahotra ao amy ny fitoera'ny ety.

46 Velona ny Jehovah; ary hisaorana *anie* ny vato lampy ko; ary avelao ny Andriamanitry ny famonjen'ahy hisandratra.

47 Andriamanitra no nanome ahy famaliana, ary nampaneiky ny olona ahy.

48 Izy namonjy ahy tamy ny fahavalo ko: eny, hianao manandratra ahy ambony ny izay miodina amy ko: hianao namonjy ahy tamy ny mpandoza.

49 Ary dia hisaotra anao aho, Jehovah O, ao amy ny firenena, ary hihira ny anara'nao.

50 Famonjena lehibe no ome'ny ho any ny mpanjaka ny; ary maneho ny famindram-po amy ny izay no hasini'ny, *dia* ho any Davidra sy ny zana'ny mandrakizay.

## SALAMO XIX.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Ny lanitra mitory ny voninahitr' Andriamanitra; ary ny habakabaka manambara ny asa ny ny tana'ny.

2 Isan'andro manonon-teny, ary isan'alina manolotsaina.

3 Tsy *misy* fiteny na teny, *izay* tsy re ny ny feo ny.

4 Ny fitsípi'ny efa nandeha tany amy ny tany rehetra, ary ny teny ny efa any amy ny farany izao tontolo izao. Izy efa nanendry *ny* fitoerany ny masoandro eo anaty ny,

5 Ary tahaky ny mpampaka-bady mivoaka amy ny fitoera'ny izy, *ary* mifaly tahaky ny lehilahy mahery, mihazakazaka amy ny aleha ny.

6 Ny fiposaha'ny ao amy ny faravodi-lanitra, ary ny fandeha ny ho any amy ny fara'ny: ary tsy misy miafina amy ny ny hain andro ny.

7 Marina ny lalány ny Jehovah, mamerina ny fanahy: to ny filazany ny Jehovah, mahahendry ny adala.

8 Mahitsy ny fandidiany ny Jehovah, mahafaly ny fo: madio ny didy ny ny Jehovah, mahazava ny maso.

9 Madio ny fahatahorany ny Jehovah, maharitra mandrakizay: to ny fitsarany ny Jehovah *sady* marina avokoa.

10 Irina no ho ny volamena, sy ny volamena tsara: ary mamy no ho ny tantely, na ny tantely miteta *aza*.

11 Ary fananarany ny mpanompo nao izy: be ny fitia ny fitandremana azy.

12 Iza no mahalala ny fahadisoa'*ny?* atavy madio aho amy ny *fahadisoana* miafina.

13 Ary arovy ny mpanompo nao amy ny *fahotana* sahisahy; aza avela hanapaka ahy izy: dia hahitsy, sy hadio aho amy ny fahotana be.

14 Aoka ny teny avoaky ny vava ko, sy ny fisainany ny fo ko, hankasitrahana eo imaso nao, Jehovah O, vatolampy ko, sy mpanavotra ahy.

## SALAMO XX.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Ny Jehovah handre anao *anie* amy ny andro fahoriana; ny anaran' Andriamanitry Jakoba hiaro anao.

2 *Izy* hamoaka ny famonjena anao avy amy ny fahamasinana, ary hampahery anao avy any Ziona.

3 *Izy* hahatsiaro ny fanatitr'ao rehetra, ary handray ny fanalamboady nao hodorana. Sela.

4 *Izy* hanome anao izay sitraky ny fo nao, ary hahatanteraka ny ao amy ny sai'nao rehetra.

5 Izahay hifaly amy ny famonje'nao, ary ny anaran' Andriamanitr'ay no hananganana'nay ny faneva *nay*: ny Jehovah hanefa izay angatahi'nao rehetra.

6 Fantatr'o ankehitriny fa ny Jehovah mamonjy ny no hasini'ny; izy handre azy ao amy ny lanitry ny fahamasina'ny, amy ny hery ny tana'ny ankavanana mahavonjy.

7 Ny sasany *matoky* ny fiarakodia, ary ny sasany ny soavaly: fa izahay hahatsiaro ny anarany ny Jehovah Andriamanitr'ay.

8 Izy sady resy no lavo: fa izahay mitsangana, sy mijoro.

9 Jehovah O, vonjeo ny mpanjaka: ary henoy izahay, raha miantso.

## SALAMO XXI.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Ny mpanjaka hifaly no ho ny hery nao, Jehovah O; ary ho ravo indrindra izy no ho ny famonje'nao!

2 Hianao efa nanome azy ny iriny ny fo ny, ary tsy nanda izay nangatahi'ny ny molo'ny. Sela.

3 Fa hianao efa mialoha azy amy ny fitahiana soa: hianao manatroka azy satro-boninahitra volamena tsara.

4 Izy nangataka aina tamy nao, ka dia nome'nao *izy, dia* andro ela mandrakizay mandrakizay.

5 Lehibe ny voninahi'ny amy ny famonje'nao: laza sy voninahitra no nome'nao azy.

6 Fa hianao efa nanao azy ho fitahiana mandrakizay: hianao efa nahafaly azy indrindra tamy ny tarehy nao

7 Fa ny mpanjaka matoky ny Jehovah, dia tsy 'mba ho hetsehi'ny izy no ho ny famindram-po ny ny Avo indrindra.

8 Ny tana'nao hahazo ny fahavalo nao rehetra: ny tana'nao ankavanana hahazo izay mandrafy anao.

9 Hianao hanao azy ho tahaky ny fatan'afo amy ny andro ny fahatezera'nao: ny Jehovah hitelina azy amy ny fahatezera'ny, ary ny afo handritra azy.

10 Ny zana'ny haringia'nao amy ny tany, ary ny zafy ny amy ny zanak'olona.

11 Fa izy nihevitra hanao ratsy amy nao: izy namoron-tsain-dratsy, *izay* tsy azo ny *hatao.*

12 Ary hianao hampiamboho azy, raha hamboatra ny antsamotady hamely ny tava ny hianao.

13 Misandrata, amy ny hery nao, Jehovah O: izahay hihira sy hidera ny hery nao.

## SALAMO XXII.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Aijelity Sahara.

ANDRIAMANITR'O, Andriamanitr'o, nahoana hianao no nahafoy ahy? *ka* mihalavitra amy ny famonjena ahy, *sy* ny teny ny fitaraina'ko?

2 Andriamanitr'o, izaho mitaraina no ny andro, fa tsy no valia'nao; ary no ny alina, ka tsy mangina aho.

3 Fa másina hianao, izay mitoetra ao amy ny fiderany ny Isiraely.

4 Ny ray nay natoky anao: izy natoky, ary hianao namonjy azy.

5 Izy nitaraina tamy nao, ary dia voa vonjy: izy natoky anao, ary tsy 'mba menatra izy.

6 Ary biby mikisaka aho, fa tsy olona ; fanendrikendrik'olona, sy fanaratsy n'olona aho.

7 Izay rehetra mahita ahy, mihomehy ahy : izy manondro molotra, *ary* mihifikifi-doha, *hoe*,

8 Izy natoky any Jehovah hamonjy azy : aoka izy hamonjy azy, raha tia azy izy.

9 Fa hianao *no* nampiteraka ny kibo ny ineny ahy : hianao niaro ahy *raha 'mbola* ninono *aho*.

10 Hianao no nampiankina ahy hatrany am-bohoka : hianao *no* Andriamanitr'o hatry *ny tany* an-kibo ny ineny.

11 Aza manalavitra ahy ; fa akaiky ny mahory ; fa tsy *misy* hamonjy.

12 Ombelahy maro nanodidina ahy : ny *ombelahy* mahery any Basana nadodidina ahy.

13 Izy nanokatra ny vava ny tamy ko, *toy* ny liona mamiravira sy mierona.

14 Aidina toy ny rano aho, ary mivaha ny taola'ko rehetra : ny nofo ko toy ny savoka ; dia miempo ao anaty ny kibo ko izy.

15 Ny hery ko efa nihamaina toy ny vilany voa tefy ; ary ny lela ko miraikitra amy ny ambony lela ; ary hianao efa nitondra ahy ho amy ny vovoky ny fahafatesana.

16 Fa ny amboa efa nanodidina ahy : ny fiangonany ny ratsy fanahy nanemitra ahy : izy nanindrona ny tana'ko sy ny tongotr'o.

17 Izaho mahisa ny taola'ko rehetra : izy mijery, *ka* mangarika ahy.

18 Izy mizara ny akanjo ko, ary miloka ny fitafia'ko.

19 Fa aza manalavitra ahy, Jehovah O : ry hery ko, haingiána hanampy ahy.

20 Vonjeo ny fanahy ko amy ny sabatra : ny hany malala ko amy ny hery ny amboa.

21 Vonjeo aho amy ny vava ny liona : fa hianao efa nandre ahy tao amy ny tandroky ny ionikorina.

22 Izaho hitory ny anara'nao amy ny rahalahy ko : eo afovoany ny fiangonana no hidera'ko anao.

23 Hianareo izay matahotra ny Jehovah, miderá azy ; hianareo rehetra taranaky Jakoba, mankalazá azy ; ary matahora azy hianareo rehetra, ry taranaky Isiraely.

24 Fa izy tsy nanaratsy, na nanevateva ny fahoriany ny ory; ary izy tsy nanafina ny tava ny tamy ny; fa raha nitaraina'ny izy, *dia* nihaino.

25 Hianao *no* ho derai'ko ao amy ny fiangonana lehibe: izaho hanefa ny voady ko eo anatreha'ny izay matahotra azy.

26 Ny mahantra hihinana, ka ho voky: izay mitady ny Jehovah hidera azy: ny fo nareo ho velona mandrakizay.

27 Ny farany ny tany rehetra hahatsiaro, ka hiverina ho any ny Jehovah: ary ny mpianakavy ny firenena rehetra hivavaka eo anatreha'nao.

28 Fa any ny Jehovah ny fanjakana: ary izy no mpanapaka ao amy ny firenena.

29 *Izay* rehetra matavy ambony ny tany hihinana, ka hivavaka: izay rehetra midina amy ny vovoka hiondrikia eo anatreha'ny: ary tsy misy mahavelona ny fanahy ny ny tena ny.

30 *Misy* aloaky ny kibo hanompo azy; ka hisai'ny ho taranaky ny Jehovah izany.

31 Izy ho avy, ka hitory ny fahamarina'ny amy ny ny olona izay hateraka, fa izy no nanao *izany*.

## SALAMO XXIII.

Fihirany Davidra.

Ny Jehovah no mpiandry ahy; izaho tsy hila.

2 Izy mampandry ahy amy ny ahi-maitso: izy mitarikia ahy anilany ny rano misononoka.

3 Izy mamerina ny fanahy ko: izy mitarikia ahy amy ny lálany ny fahamarinana no ho ny anara'ny.

4 Eny, na mandeha hamaky ny lohasaha aloky ny fahafatesana *aza* aho, tsy 'mba hatahotra ny ratsy aho: fa hianao amy ko; ny tsorakazo nao sy ny tehi'nao, izy no mahafaly ahy.

5 Hianao mamboatra latabatra eo anatreha ko eo imaso ny ny fahavalo ko: hianao manoso-tsolikia ny loha ko; ny kapoa'ko mitafotafo.

6 Ny fahatsarana sy ny famindrampo hanaraka ahy tokoa amy ny andro hiaina'ko rehetra: ary izaho hitoetra mandrakariva ao an-trano ny Jehovah.

## SALAMO XXIV.

Fihirany Davidra.

Any ny Jehovah ny tany sy ny ao amy ny; izao tontolo izao sy izay mitoetra ao amy ny.

2 F'izy nanorina azy tambony ny ranomasina, ary nampitoetra azy tambony ny riaka.

3 Iza no hiakatra any an-tendrombohitry ny Jehovah? ary iza no hijanona ao amy ny fitoerany ny fahamasina'ny?

4 Ny madio tanana, sy ny mahitsy fo; izay tsy nanampanahy haniry zava-poana, na nianiana hamitaka.

5 Izy no handray ny fitahiana avy amy ny Jehovah, sy *ny* fahamarinana amy n'Andriamanitry ny famonje'ny.

6 Izany no taranaky izay mitady azy, izay mitady ny tava nao, *Andriamanitry* Jakoba. Sela.

7 Asandrato ny loha nareo, ry vavahady; ary misandrata hianareo, ry varavarana mandrakizay; fa hiditry ny Mpanjaka ny voninahitra.

8 Iza izao Mpanjaka ny voninahitra izao? Ny Jehovah mahery ka tsitoha, ny Jehovah tsitoha amy ny ady.

9 Asandrato ny loha nareo, ry vavavahady; misandrata hianareo ry varavarana mandrakizay; fa hiditry ny Mpanjaka ny voninahitra.

10 Iza izao Mpanjaka ny voninahitra izao? Ny Jehovah ny maro, izy no Mpanjaka ny ny voninahitra. Sela.

## SALAMO XXV.

*Fihirany* Davidra.

Amy nao, Jehovah O, no anangana'ko ny fanahy ko.

2 Andriamanitr'o, izaho matoky anao: aza avela ho menatro aho, aza avela handresy ahy ny fahavalo ko.

3 Eny, aza avela *hisy* ho menatra izay miandry anao: avelao izay mamitaka foana no ho menatra.

4 Atoroy ahy ny lála'nao, Jehovah O; ampianaro ahy ny aleha nao.

5 Tariho ny fahamarina'nao aho, ary ampianaro aho: fa hianao *no* Andriamanitry ny famonjena ahy; hianao no andrasa'ko mandritry ny andro.

6 Tsarovy, Jehovah O, ny famindra'nao fo, sy ny fiantra'nao; satria hatrany fony taloha izany.

7 Aza mahatsiaro ny fahotany ny fahatanora'ko, na ny fahadisoa'ko: tsarovy aho manaraky ny famindra' nao fo, no ho ny fahatsara'nao, Jehovah O.

8 Tsara, ary mahitsy ny Jehovah: ka dia hampianatry ny mpanota ny lálana izy.

9 Izy hitariky ny malemy fanahy ho amy ny fitsarana: ary izy hampianatry ny malemy fanahy ny lála'ny.

10 Ny aleha ny ny Jehovah rehetra *dia* famindrampo sy fahamarinana ho any izay mitandrina ny faneke' ny sy ny filaza'ny.

11 Mamelá ny helo'ko, Jehovah O, no ho ny anara'nao; fa lehibe izy.

12 Iza no lehilahy izay matahotry ny Jehovah? izy hampianatra azy izay ho fidi'ny haleha.

13 Ny fanahy ny hitoetra ao amy ny tsara; ary ny zana'ny handova ny tany.

14 Ny fiafenany ny Jehovah ao amy ny izay matahotra azy; ary izy hanoro azy ny faneke'ny.

15 Ny maso ko ao amy ny Jehovah mandrakariva; fa izy hanesotry ny tongotr'o amy ny fandrikia.

16 Miverena aty amy ko hianao, ary mamindrá fo amy ko; fa irery aho sady mahantra.

17 Ny fahoriany ny fo ko efa nihialehibe; afaho aho amy ny fahoria'ko.

18 Jereo ny fahalehelova'ko sy ny fahoria'ko: ary mamelá ny fahota'ko rehetra.

19 Jereo ny fahavalo ko; fa maro izy; ary izay mandrafy ahy amy ny fo lentikia.

20 Arovy ny fanahy ko, ary vonjeo aho: aza avela ho menatra aho; fa hianao no itokia'ko.

21 Aoka ny fahamarinana sy ny fahitsiana hiaro ahy; fa hianao no andrasa'ko.

22 Andriamanitra O, vonjeo ny Isiraely amy ny fahoria'ny rehetra.

## SALAMO XXVI.

*Fihirany* Davidra.

MITSARA' ahy, Jehovah O; fa efa nandeha tamy ny fahamarana'ko aho: ary efa natoky ny Jehovah aho; izaho tsy ho solafaka.

2 Mandiniha ahy, Jehovah O, ary mamantara ahy; izahao toetry ny voa ko sy ny fo ko.

3 Fa ny famindra'nao fo eo imaso ko: ary izaho efa nandeha tamy ny fahamarina'nao.

4 Izaho tsy nipetraka tamy ny olom-poana, ary tsy hiditra any amy ny mpihiatsaravelatsihy.

5 Efa hala ko ny fiangonany ny mpanao ratsy; ary tsy hipetraka amy ny ratsy fanahy aho.

6 Izaho hanoza ny tana'ko amy ny fahamarinana: ka dia hanodidina ny fivoadia'nao, Jehovah O:

7 'Mba ho tori'ko amy ny feo fisaorana, ary ho lazai'ko ny asa nao mahagaga rehetra.

8 Jehovah O, izaho efa tia ny fitoerany ny trano nao, ary ny fonenana izay itoera ny ny voninahitr'ao.

9 Aza mitondra ny fanahy ko hiaraka amy ny mpanota, na ny ai'ko amy ny olom-pandatsa-dra.

10 Ao amy ny tana'ny *misy* fitaka, ary ny tana'ny ankavanana feno tamby *mbola amy nkarena.*

11 Fa raha ny ahy, izaho handeha amy ny fahamarina'ko: vonjeo aho, ary iantrao aho.

12 Ny tongotr'o hijanona ao amy ny fitoerana malina: eo amy ny fiangonana no hisaora'ko ny Jehovah.

## SALAMO XXVII.

*Fihirany* Davidra.

Ny Jehovah *no* fahazavana, sy famonjena ahy; iza no hatahora'ko? ny Jehovah *no* hery ny ai'ko; iza no hatahora'ko?

2 Raha ny ratsy fanahy, *dia* ny fahavalo ko sy ny afilahy ko nanatona ahy hihinana ny nofo ko, dia tolafaka izy, ary lavo.

3 Nefa maro no hitoby hanohitra ahy, ny fo ko tsy hatahotra: nefa ho amy ko ny ady, izao no hitokia'ko.

4 *Zavatra* iray *loha* no nangatahi'ko tamy ny Jehovah, izany no ho tadiavi'ko; 'mba hitoera'ko any an-trano ny Jehovah amy ny andro iaina'ko rehetra, hijery ny fahatsarany ny Jehovah, ary hanadina ao amy ny tempoly ny.

5 Fa izy hanafina ahy any an-trano ny amy ny andro fahoriana: izy hanafina ahy ao amy ny fiafenany ny

taberinakily ny; izy hampitoetra ahy ambony ny vatolampy.

6 Ary hasandra'ny ny loha ko ankehitriny ambony ny fahavalo ko manodidina ahy: ary izaho *dia* hanatitra fanalam-boady hifaliana ao amy ny taberinakily ny; izaho hihira, eny, izaho hihira ho any ny'Jehovah.

7 Mihainoa, Jehovah O, *raha* mitaraina amy ny feo ko aho: ary mamindrá fo amy ko, ka valio aho.

8 *Raha hoy hianao*, Tadiavo nareo ny tava ko; *dia* hoy ny fo ko tamy nao, Ny tava nao no ho tadiavi'ko, Jehovah O.

9 Aza manafina ny tava nao amy ko; aza manary ny mpanompo nao amy ny fahatezerana: hianao no nanampy ahy; aza mandao ahy, na mahafoy ahy, Andriamanitry ny famonjena ahy.

10 Raha ny ray aman-dreny ko mahafoy ahy, dia ho raisi'ny ny Jehovah aho.

11 Ampianaro ahy ny lála'nao, Jehovah O, ary tariho aho amy ny lalana marina, no ho ny fahavalo ko.

12 Aza manolotra ahy ho amy ny sitra-po ny ny fahavalo ko: fa vavolombelona mandaingia sy izay mifofofofo loza mitsangana hanohitra ahy.

13 *Efa ana aho*, raha tsy nino hahita ny fahatsarany ny Jehovah amy ny tany ny fahavelomana aho.

14 Miandrasa ny Jehovah: mahereza, ary izy hahatanjaky ny fo nao: miandrasa ny Jehovah, hoy izaho.

## SALAMO XXVIII.

*Fihirany* Davidra.

Hianao no hitaraina'ko, Jehovah O, vatolampy ko; aza mangina amy ko: fandrao aho ho tonga tahaky izay midina any an-davaka, *raha* mangina amy ko hianao.

2 Mihainoa ny feo ny fifona'ko raha mitaraina amy nao aho, raha izaho manangana ny tana'ko any amy ny filazany ny fahamasina'nao.

3 Aza mitaona ahy hiaraka amy ny ratsy fanahy, sy ny mpanao meloka, izay milaza fihiavanana amy ny nama'ny, kanjo fitaka *no* ao am-po ny.

4 Manomeza azy manaraky ny asa ny, ary manarky ny faharatsiny ny fihevi'ny: manomeza azy manaraky ny asa ny ny tana'ny; omeo azy *izay* iendreha'ny.

5 Satria izy tsy mitandrina ny asa ny Jehovah, na ny fiasany ny tana'ny, izy hanimba azy, ary tsy hanangana azy.

6 Hisaorana *anie* ny Jehovah, fa izy efa nandre ny feo ny fifona'ko.

7 Ny Jehovah *no* hery ko, sy ampingia'ko; ny fo ko natoky azy, ary dia hampia'*ny* aho: izany no mahafaly ny fo ko indrindra; ary ny fihira'ko no hidera'ko azy.

8 Ny Jehovah *no* hery ny, ary izy *no* hery ny famonjeny ny no hasini'ny.

9 Vonjeo ny olo'nao, ary tahio ny lova nao: ary fahano izy, ka asandrato mandrakizay izy.

## SALAMO XXIX.

Fihirany Davidra.

Hianareo izay mahery, omeo ny Jehovah, omeo ny Jehovah ny voninahitra sy ny hery.

2 Omeo ny Jehovah ny voninahitra miendriky ny anara'ny; mivavaha amy ny Jehovah ao amy ny fahatsarany ny fahamasina'ny.

3 Ny feo ny ny Jehovah ao ambony ny rano: ny Andriamanitry ny voninahitra mampikotroka *ny orana:* ny Jehovah ao ambony ny rano be.

4 Mahery ny feo ny ny Jehovah; be ny fahatsarany ny feo ny Jehovah.

5 Ny feo ny ny Jehovah mamaky ny hazo sidera; eny, ny Jehovah mamaky ny hazo sidera any Lebanona.

6 Ary izy nampitsambikina azy tahaky ny zanak' omby; ny Lebanona sy ny Seriona *dia* tahaky ny zanaky ny ionikorina.

7 Ny feo ny ny Jehovah mampisaraka ny lel'afo.

8 Ny feo ny ny Jehovah mampihorohoro ny efitra; ny Jehovah mampihorohoro ny efitra any Kadesy.

9 Ny feo ny ny Jehovah mampihetsiketsika ny hazo oaka, ary mampihanjahanja ny ala be: ary izy rehetra samy miteny ny voninahi'*ny avy* ao amy ny tempoly ny.

10 Ny Jehovah mitoetra ambony ny riaka; eny, ny Jehovah mipetraka *ho* Mpanjaka mandrakizay.

11 Ny Jehovah hanome hery ho any ny olo'ny; ny Jehovah hitahy ny olo'ny amy ny fiadanana.

## SALAMO XXX.

Salamo fihirana amy ny fitokanany Davidra trano.

Izaho hankalaza anao, Jehovah O; fa hianao nanandrata ahy, ary tsy natao nao ho fifaliany ny fahavalo ko aho.

2 Jehovah, Andriamanitr'o O, izaho nitaraina tamy nao, ary hianao nahasitrana ahy.

3 Jehovah O, hianao efa nanangana ny fanahy ko tany am-pasana: hianao efa namelona ahy 'mba tsy hidina'ko tany an-davaka.

4 Mihirá ho any ny Jehovah, hianareo olo-masi'ny, ary misaorá no ho ny fahatsiarovana ny fahamasina'ny.

5 Fa vetivety *foana* ny fahatezera'ny; amy ny fitia ny *no misy* aina: indray alina no fitomaniana, fa fifaliana no ny maraina.

6 Ary hoy izaho, no ho ny fiadana'ko, Tsy hihietsikia mandrakizay aho.

7 Jehovah O, ny fahatsara'nao no nampitoera'nao ny tendrombohitr'o *ho* mafy: hianao nanafina ny tava nao, *ka dia* ory aho.

8 Izaho nitaraina tamy nao, Jehovah O; ary ny Jehovah nifona'ko.

9 Mampaninona moa ny ra ko raha midina any andavaka aho? Hidera anao va ny vovoka? hitory ny fahamarina'nao va izany?

10 Mihainoa, Jehovah O, ary mamindrá fo amy ko: aoka hianao Jehovah no ho mpanampy ahy.

11 Hianao efa nampody ny fahalehelova'ko ho fandihizana: hianao efa nanaisotra ny lamba fisaona'ko, ary nampisikina ahy fifaliana;

12 'Mba hihira'ny ny voninahitr'o ny fiderana anao, ka tsy hangina. Jehovah, Andriamanitr'o O, izaho hisaotra anao mandrakizay.

## SALAMO XXXI.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Jehovah O, hianao no itokia'ko; aza avela ho menatra mandrakizay aho: vonjeo ny fahamarina'nao aho.

2 Aondreho amy ko ny sofi'nao; vonjeo faingiana

aho: aoka hianao no ho vatolampy ko mafy, ho trano fiarovana hamonjy ahy.

3 Fa hianao *no* vatolampy ko sy fiarovana ahy; ka mitondrá ahy, sy mitarihia ahy, no ho ny anara'nao.

4 Eisory aho amy ny fandrikia izay namandriha'ny ahy mangingina: fa hianao *no* hery ko.

5 Ao an-tána'nao no anolora'ko ny fanahy ko: hianao efa nanavotra ahy, Jehovah Andriamanitry ny fahamarinana.

6 Hala ko izay mijery ny zava-poana: fa izaho matoky ny Jehovah.

7 Izaho ho faly sy ho ravoravo amy ny famindra'nao fo: fa hianao efa nijery ny fahoria'ko; hianao efa nahafantatra ny fanahy ko tao amy ny fahalehelovana;

8 Ary hianao tsy nanidy ahy tany an-tánany ny fahavalo: hianao efa nampitoetra ny tongotr'o tamy ny malalaka.

9 Mamindrá fo amy ko, Jehovah O, fa ory aho: ny maso ko lany ny alahelo, *eny*, ny fanahy ko sy ny kibo ko.

10 Fa ny ai'ko lany ny alahelo, ary ny andro ko ny fisentoana: tsy manan-kery aho no ho ny helo ko, ary *dia* lany ny taola'ko.

11 Izaho *no* haratsi'*ny* tao amy ny fahavalo ko rehetra, indrindra fa tao amy ny nama'ko, ary fahatahorana amy ny olom-pantatr'o: izay nahita ahy teo ivelany, *dia* nandositra ahy.

12 Izaho *no* hadinoi'ny tahaky ny olo-maty tsy tsaroana intsony: izaho tahaky ny tavimbilany vaky.

13 Fa izaho efa nandre ny fifosany ny maro: manodidina ny fahatahorana: raha nampaka saina hanohitra ahy izy, dia nisaina hamono ahy.

14 Fa izaho natoky anao, Jehovah O: hoy izaho, Hianao no Andriamanitr'o.

15 Ny andro ko ao an-tána'nao: vonjeo aho amy ny tanany ny fahavalo ko, sy amy ny izay manenjikia ahy.

16 Mamirapirata ny tava nao amy ny mpanompo nao: vonjeo aho no ho ny famindra'nao fo.

17 Aza avela ho menatra aho, Jehovah O; fa izaho efa niantso anao: avelao ny ratsy fanahy *no* ho menatra, *ary* avelao izy *no* hangina any am-pasana.

18 Atsaharo ny molotra mandaingia; izay miteny zava-mahory *ka* miavonavona ary manaratsy ny marina.

19 *Endrey* ny halehibe ny fahatsara'nao, izay no hari'nao ho any izay matahotra anao; *izay* natao nao ho any izay matoky anao, feo anatreha'ny ny zanak'olona!

20 Hianao hanafina azy ao amy ny fiafenany ny fanatre'nao, *ka* tsy *ho* tratry ny fiavonavonany ny olona: hianao hiaro azy mangingina ao an-trano afaka amy ny fifandirany ny lela.

21 Isaorana *anie* ny Jehovah: fa izy efa naneho tamy ko ny fahasoava'ny mahagaga tany an-tanána mafy.

22 Fa izaho maika nilaza hoe, Voa fongotra aho teo imaso'nao: kandrefa hianao nandre ny feo ny fifona'ko raha nitaraina tamy nao aho.

23 Tiava ny Jehovah, hianareo olo-masi'ny rehetra: *fa* ny Jehovah miaro ny marina, ary mamaly malalaka ny mpiavonavona.

24 Matokia, ary izy hanahery ny fo nareo, hianareo rehetra izay manantena ny Jehovah.

## SALAMO XXXII.

Masikily, Fihirany Davidra.

Sambatra *izay* navela ny heloka, sy *izay* no saronana ny fahotana.

2 Sambatra ny olona izay tsy isai'ny ny Jehovah heloka, ary izay tsy *misy* fitaka amy ny fanahy ny.

3 Raha nangina aho dia nihahantitra ny taola'ko no ho ny fitaraina'ko mandritry ny andro.

4 Fa ny tána'nao nahavesatra ahy andro aman'alina: ny fahalena'ko mody maina *tahaky ny amy* ny ririnina. Sela.

5 Izaho naneky ny helok'o tamy nao, ary ny helo'ko tsy nafeni'ko. Hoy izaho, Izaho haneky ny fahadisoa'ko amy ny Jehovah; ary hianao efa namela ny heloky ny fahadisoa'ko. Sela.

6 *Fa* izany no hivavaha'ny ny tsara fanahy rehetra amy nao, amy ny izay andro hahita'ny anao: raha omby amy ny ny riaky ny rano be, tsy hanafona azy tokoa izany.

7 Hianao *no* fiere'ko; hianao hiaro ahy amy ny fahoriana; hianao hanodidina ahy amy ny fihirany ny famonjena. Sela.

8 Izaho hanoro anao, ary hampianatra anao izay lálana haleha nao: ny maso ko no hitariha'ko anao.

9 Aza ho tahaky ny soavaly, na ny sarin-tsoavaly, *izay* tsy misy saina: ny vava ny tsy maitsy ho hazoni'ny ny vy sy ny lamboridy, fandrao izy hanakaiky anao.

10 Be ny alahela *ho* any ny ratsy fanahy: fa izay matoky ny Jehovah, famindrampo no hanodidina azy.

11 Mifalia amy ny Jehovah, ary ravoravoa, hianareo *izay* marina: ary mifalia *hianareo* rehetra *izay* mahitsy fo.

## SALAMO XXXIII.

Ny Jehovah no ifalia'nareo izay marina: fa mahatsara tarehy ny marina ny fiderana.

2 Miderá ny Jehovah amy ny lokanga: mihirá ho azy amy ny salitery, *sy* ny fitendrena folo.

3 Mihirá azy amy ny fihiram-baovao; mitendre tsara amy ny fanenoana mafy.

4 Fa marina ny teny ny Jehovah; ary to *no nanava'ny* ny asa ny rehetra.

5 Izy tia ny fahamarinana sy ny fitsarana: ny famindram-po ny ny Jehovah manenikia ny tany.

6 Ny teny ny Jehovah no nanava'ny ny lanitra; ary ny fofonainy ny vava ny *no nanava'ny* ny ao amy ny rehetra.

7 Izy nanangona ny rano ny ranomasina hitambatra iray: izy namorona ny lalina ho amy ny trano firaketana.

8 Aoka ny tany rehetra hatahotra ny Jehovah: aoka izay rehetra monina amy ny izao tontolo izao hitoetra amy ny fahatahorana azy.

9 Fa *no ny* niteny izy, dia nisy; *no ny* nandidy izy, dia nitoetra mafy.

10 Ny Jehovah mahafoana ny fisainany ny firenena: izy mahatsinontsinona ny fihevitry ny olona.

11 Ny fisainany ny Jehovah mitoetra mandrakizay, ny fihevitry ny fo ny *mahatratra* ny taranaka rehetra.

12 Sambatra ny firenena izay *manana* ny Jehovah ho Andriamani'ny; ary *izay no* fidi'ny ho lova ny.

13 Ny Jehovah mitsinjo eny an-danitra; izy mijery ny zanak'olona rehetra.

14 Ao amy ny fitoerana onena'ny no ijere'ny izay rehetra monina amy ny tany.

15 Izy mamboatra ny fo ny hitovy; izy mahalala ny asa ny rehetra.

16 Tsy misy mpanjaka voa vonjy ny habe ny ny miaramila *ny*: ny olo-mahery tsy voa vonjy ny ny hery *ny*.

17 Ny soavaly zava-poana ho fiarovana: ary ny habe ny ny hery ny tsy hahavonjy.

18 Indro, ny maso ny ny Jehovah ao amy ny izay matahotra azy, amy ny izay manantena ny famindra'ny fo;

19 'Mba hamonjy ny fanahy ny amy ny fahafatesana, ary hamelona azy, raha mosarena izy.

20 Ny fanahy ntsikia miandry ny Jehovah: izy *no* mpanampy sy ampingia ntsikia.

21 Fa izy no hifalia'ny ny fo ntsikia: fa isikia natoky ny anara'ny masina.

22 Jehovah O, aoka ny famindra'nao fo ho amy nay, manaraky izay anantena'nay anao.

## SALAMO XXXIV.

*Fihirany* Davidra, raha izy niova tarehy teo anatreha'ny Abimeleka; izay nandroaka azy, ka dia lasa izy.

Izaho hisaotra ny Jehovah isan'andro isan'andro: ny fiderana azy *ho* ao am-bava ko mandrakariva.

2 Ny fanahy ko hidera ny Jehovah: ny malemy fanahy handre, ka dia ho faly.

3 Mahalehibeaza ny Jehovah isikia, ary aoka isikia hiara-manandratra ny anara'ny.

4 Izaho nitady ny Jehovah, ary izy nandre ahy, sy namonjy ahy tamy ny fahatahora'ko rehetra.

5 Izy nijery azy, ka no hazavai'ny; ary tsy menatra ny tava ny.

6 Ity lehilahy mahantra ity nitaraina, ka dia no henoi'ny ny Jehovah *izy*, ary no vonjena tamy ny fahoria'ny rehetra.

7 Ny anjely ny Jehovah mitoby manodidina izay matahotra azy, ka mamonjy azy.
8 Andramo ary izahao fa tsara ny Jehovah: sambatry *izay* lehilahy matoky azy.
9 Matahora ny Jehovah hianareo olo-masi'ny: fa tsy *manan-javatry* ilaina izay matahotra azy.
10 Ny zanaky ny liona mila, ary mandefitra *ka* noana: fa izay mitady ny Jehovah tsy hila izay *zava*-tsoa.
11 Avia anaka, mihainoa ahy: izaho hampianatra anareo ny tahotry ny Jehovah.
12 Iza no olona maniry fiainana, *ary* tia andro *maro*, habita'ny izay soa?
13 Arovy ny lela nao amy ny ratsy, ary ny molotr'ao amy ny fitenenam-pitaka.
14 Mialá amy ny ratsy, ary manaova soa; tadiavo fihavanana, ary enjeho izy.
15 Ny maso ny ny Jehovah ao amy ny marina, ary ny sofi'ny ao amy ny fitaraina'ny.
16 Ny tava ny ny Jehovah manohitra izay manao ratsy,'mba hanimba'ny ny fahatsiarovan'azy amy ny tany.
17 Ny *marina* mitaraina, ary ny Jehovah mandre, ka mamonjy azy amy ny fahoria'ny rehetra.
18 Ny Jehovah akaiky ny izay fo mangorakoraka; ary mamonjy izay torotoro fanahy.
19 Maro ny fahoriany ny marina: fa ny Jehovah hamonjy azy amy ny *izany* rehetra *izany*.
20 Izy miaro ny taola'ny rehetra: tsy misy *ho* tapaka na iray akory.
21 Ny ratsy hamono ny ratsy fanahy: ary izay mandrafy ny marina hatao ny meloka.
22 Ny Jehovah manavotra ny fanahy ny mpanompo ny: ary izay matoky azy tsy 'mba hatao ny meloka na iray akory.

## SALAMO XXXV.

*Fihirany* Davidra.

Jehovah O, alaharo ny *teny ko*, amy ny izay manohitra ahy: miadia amy ny izay miady amy ko.
2 Tano ny ampingia sy ny ampingia kely, ary mitsangána hanampy any.
3 Alao koa ny lefona, ary sakano izay manenjikia

ahy: lazao amy ny fanahy ko hoe, Izaho no famonjena anao.

4 Aoka ho menatra sy ho afabaraka izay mitady ny fanahy ko: aoka hiamboho sy ho very hevitra izay misaina handratra ahy.

5 Aoka ho tahaky ny ampombo eo aloha ny ny rivotra izy: ary aoka ny anjely ny Jehovah hanenjikia *azy*.

6 Aoka ho maizina sy halama ny lala'ny: ary aoka ny anjely ny Jehovah hanenjikia azy.

7 Fa tsy maninona tsy maninona, ka nanafena'ny ny fandrikia ny tany an-davaka aho, *fa* tsy maninona tsy maninona no nihiadia'ny ny lavaka ho any ny fanahy ko.

8 Aoka ho avy tampoka amy ny ny fanimbana; ary aoka ny fandrikia izay nafeni'ny hahazo azy: aoka ho lavo amy ny izany fanimbana izany indrindra izy.

9 Ary ny fanahy ko hifaly amy ny Jehovah: izy hifaly no ho ny famonje'ny.

10 Ny taola'ko rehetra hilaza hoe, Jehovah O, iza no tahak'anao izay mamonjy ny mahantra amy ny izay tsy toha ny, ary ny malahelo sy ny onena amy ny izay mamabo azy?

11 Ny vavolombelona mandaingia nitsangana; izy nanontany ahy izay tsy fantatr'o.

12 Ny ahy soa no valia'ny ratsy, hanimba'ny ny fanahy ko.

13 Raho to'ahy, no ny narary izy, ny fitafia'ko dia fisaonana: izaho nahory ny fanahy ko tamy ny fifadiana; ary ny fivava'ko nody tamy ny tratra ko.

14 Ary izaho nitondra tena *tamy ny* toy ny amy ny sakaiza ko, *sy* ny rahalahy *ko*: izaho nijoretra tahaky ny fisaond-reny.

15 Fa izy nifaly tamy ny fahalehelova'ko, ka dia niangona: *ary* ny mpamely niangona hamely ahy, nefa tsy fantatr'o; izay namiravira *ahy*, ka tsy nitsahatra:

16 Amy ny mpifosa mihatsaravelatsihy ao amy ny fanasana, no nihidia'ny vazana tamy ko.

17 Tompo O, mandrapahoviana no ijere'nao izany? vonjeo ny fanahy ko amy ny fanimba'ny, ny hany malala'ko amy ny liona.

18 Izaho hisaotra anao ao amy ny fiangonan-dehibe: izaho hidera anao ao amy ny olo-maro.

19 Aza avela hifaly amy ko izay mandrafy ahy tsy maninon-tsy maninona: *ary* aza avela hamimaso izay tsy tia ahy tsy maninon-tsy maninona.
20 F'izy tsy miteny fihavanana: fa mihevitra famitahana amy ny izay mandriaizay ao amy ny tany.
21 Ary izy nampitanatana ny vava ny tamy ko, hoe, Hia, hia, efa hita ny ny maso nay *izy*.
22 Efa hita nao *izany*, Jehovah O: aza mangina: Tompo O, aza manalavitra ahy.
23 Mitsangána, ary mifohaza ho amy ny fitsarana ahy, dia ho amy ny teny ko, Andriamanitr'o, sy Tompo ko.
24 Mitsará ahy, Jehovah Andiamanitr'o, manaraky ny fahamarina' nao; ary aza izaho no ifalia'ny.
25 Aza avela hanao ao ampo ny, hoe izy, He, sitrak'ay izany: aza avela hanao hóe izy, Efa nateli'nay izy.
26 Aoka ho menatra sy ho afabaraka avokoa izay mifaly handratra ahy: aoka hitafy henatra sy fahafahamboninahitra izay mirehareha amy ko.
27 Aoka hihira sy ho faly izay tia ny fahamarina'ko: ary aoka izy hanao hoe mandrakariva, Alehibiazo ny Jehovah anie izay tia ny fanambinany ny mpanompo ny.
28 Ary ny leka ko hiteny ny fahamarina'nao *sy* ny fideran' anao anio tontolo andro.

## SALAMO XXXVI.

*Fihirany* Davidra mpanompo ny Jehovah, ho any ny Mpiventy hira.

Ny fahotany ny ratsy fanahy mampanao ao am-po ko hoe, Tsy misy fatahorana an' Andriamanitra eo imaso ny.
2 Fa izy mandrobo tena eo imaso ny ambarapahita ny helo'ny ho *zavatra* hala.
3 Heloka sy fitaka *no aloaky* ny vava ny: izy nitsahatra ho hendry *sy* hanao soa.
4 Misaim-pitaka ao am-pandria'ny izy; manandratena amy ny lálana tsy mety izy; tsy hala ny ny ratsy.
5 Jehovah O, ny famindrampo nao hatr'amy ny lanitra; *ary* ny fahamarina'nao hatr'amy ny rahona.
6 Ny fahamarina'nao tahaky ny tendrombohitra le-

hibe; lalina indrindra ny fitsara'nao: Jehovah O, hianao miaro ny olona sy ny biby.

7 Endrey ny hahatsarany ny famindrampo nao, Andriamanitra O! izany no itokia'ny ny zanak'olona ambany ny aloky ny elatr'ao.

8 Izy ho voky tsara ny tavy ny *ny any an*-trano nao; ary hianao hampisotro azy ny ony fifalia'nao.

9 Fa ao amy nao ny loharano n'aina: ao amy ny fahazava'nao no hahita'nay fahazavana.

10 Ampahareto amy ny izay mahalala anao ny famindram-po nao; ary ny fahamarina'nao amy ny mahitsy fo.

11 Aza avela hankamy ko ny tongotry ny mpiavonavona, ary aza avela ny tanany ny ratsy fanahy hamindra ahy.

12 Lavo ao ny mpanao ratsy: napotra'ny, ka tsy haharina izy.

## SALAMO XXXVII.

*Fihirany* Davidra.

Aza malahelo hianao no ho ny mpanao ratsy, ary aza mialona ny mpanao meloka.

2 Fa ho jinja'ny faingiana tahaky ny ahitra izy, ka *dia* halazo tahaky ny ahi-maitso.

3 Matokia ny Jehovah, ka manaova soa; *dia* honina amy ny tany hianao, ary ho fahanana tokoa hianao.

4 Ary mifalia amy ny Jehovah hianao; ary izy hanome anao izay iri'ny ny fo nao.

5 Aoka ny Jehovah no hiahy ny aleha nao; ary matokia azy; ary izy hanatanteraky *izany.*

6 Ary izy hampiseho ny fahamarina'nao tahaky ny mazava, ary ny fitsara'nao tahaky ny *amy ny* mitatao vovonana.

7 Mitoera amy ny Jehovah, ary miandrasa azy: aza malahelo hianao, no ho izay ambinina amy ny lála'ny, no ho izay olona mamoaka saind'ratsy.

8 Mitsahara amy ny fahatezerana, ary mahafoiza ny fahavinirana: aza manahiran-tena akory hanao ratsy.

9 Fa ho fongorana ny mpanao ratsy: fa izay miandry ny Jehovah no handova ny tany.

10 Fa rehefa afaka kelikely dia tsy *hisy* ny ratsy

fanahy: ary hianao hijery tsara ny fonena'ny, ka dia tsy *hisy* izy.

11 Fa ny malemy fanahy handova ny tany; ary hifaly amy ny habeny ny fiadanana.

12 Ny ratsy fanahy mihievi-dratsy ny marina, ary mihidi-vazana amy ny.

13 Ny Tompo hihomehy azy: fa hita ny fa ho avy ny andro ny.

14 Ny ratsy fanahy nanoaky ny sabatra, ary nanintona ny tsipíkia ny, hamotraha'ny ny malahelo sy ny mahantra, *sy* hamonoa'ny izay mahay mitondra tena.

15 Ny saba'ny hitsatoka amy ny fo ny, ary ho tapaky ny tsipíkia ny.

16 Ny kely anana'ny ny marina, tsara lavitra no ho ny be anana'ny ny ratsy fanahy maro.

17 Fa ho tapahi'ny ny sandry ny ny ratsy fanahy: fa ny Jehovah mihazona ny marina.

18 Ny Jehovah mahalala ny andro ny ny mahitsy: ary ny lova ny hitoetra mandrakizay.

19 Tsy ho menatra izy amy ny taona mahory: ary ho voky izy amy ny taona mosarena.

20 Fa ho faty ny ratsy fanahy, ary ny fahavalo ny Jehovah, *ho* tahaky ny tavin-janak'ondry: izy ho levona; ho levon-ko setroka izy.

21 Ny ratsy fanahy misambotra, ka tsy manonitra: fa ny marina mamindra fo, ka manome.

22 Fa *izay* no tahi'ny no handova ny tany; ary *izay* nozoni'ny no ho fongora'ny.

23 Ny dia ny ny tsara fanahy amboari'ny ny Jehovah: ary finaritra amy ny aleha ny izy.

24 Kanefa lavo izy, fa tsy dia nitsinkiasina izy: fa ny Jehovah *no* mitantana azy.

25 Izaho 'mba efa tanora *hiany*, ka efa antitra *ankehitriny;* fa tsy *'mbola* hita ko ny marina nafoi'ny, na ny zana'ny mangataka mofo.

26 *Izy* mamindra fo mandrakariva, sy mampisambotra; ary no tahina ny zana'ny.

27 Mialá amy ny ratsy, ka manaova soa; ary mitoera mandrakizay.

28 Fa ny Jehovah tia fitsarana, ary tsy mahafoy ny

olo-masi 'ny; izy harova'ny mandrakizay: fa ny zanaky ny ratsy fanahy *no* ho fongora'ny.

29 Ny marina handova ny tany, ka hitoetra ao mandrakizay.

30 Ny vava ny ny marina mitory fahendrena, ary ny lela ny milaza fitsarana.

31 Ny lalán' Andriamani 'ny ao am-po ny ; tsy 'mba ho solafaka ny dia ny.

32 Ny ratsy fanahy miambina ny marina, ka mitady hamono azy.

33 Ny Jehovah tsy hamela azy amy ny tana'ny, na hanameloka azy, raha ho tsarai 'ny izy.

34 Miandrasa ny Jehovah, ka mitandrema ny lála'ny, ary izy dia hanandratra anao handova ny tany: raha voa fongotra ny ratsy fanahy, dia ho hita nao *izany*.

35 Izaho nahita ny ratsy fanahy mahery indrindra, ka mandrahaka tahaky ny hazo maitso maniry ho azy.

36 Nefa lasa izy, ary, indro, *fa* tsy *teo* izy: ary, izaho nitady azy, fa tsy hita izy.

37 Diniho ny mahitsy, ary jereo ny marina: fa fiadanana no farany *izany* olona *izany*.

38 Fa ho simba avokoa ny mpanota: ho fongotra ny farany ny ratsy fanahy.

39 Fa ny famonjeny ny marina *avy* amy ny Jehovah: *izy no* hery ny amy ny andro fahoriana.

40 Ary ny Jehovah hanampy azy, sy hamonjy azy: izy hanafaka azy amy ny ratsy fanahy, ary hamonjy azy, fa natoky azy izy.

## SALAMO XXXVIII.

Fihirany Davidra, ho fampahatsiarovana.

Jehovah O, aza amy ny fahatezera'nao no anará'nao ahy: ary aza amy ny fahavinira'nao no ampijalia'nao ahy.

2 Fa ny zana-tsipík'ao mitsatoka amy ko, ary ny tana'nao mahavesatra ahy.

3 Tsy *misy* fahafinaretana ny nofo ko, no ho ny fahatezera'nao; ary tsy *misy* fahasalamana ny taola'ko no ho ny fahota'ko.

4 Fa ny helo'ko efa nihoatra ny loha ko: tahaky ny entana mavesatra ka tsy zaka ko izy.

5 Ny fery ko maimbo, *ka* mihiady no ho ny fahadala'ko.

6 Ory aho; mijoretra dia mijoretra aho; mitondra alahelo anio tontolo andro aho.

7 Fa feno *aretin*-dratsy ny vania'ko: ary tsy *misy* fahafinaretana ny nofo ko.

8 Malemy sy mivahavaha be aho: nidradradradra aho no ho ny fivadibadihany ny fo ko.

9 Tompo O, ny iri'ko rehetra eo anatreha'nao; ary ny fitaraina'ko tsy miafina amy nao.

10 Reraky ny fo ko, afaka ny hery ko: ary ny fahiratany ny maso ko nandao ahy.

11 Ny malala ko sy ny sakaiza ko manalavitra ny areti'ko; ary ny hava'ko mijanona lavitra.

12 Ary izay mitady ny ai'ko mamela-pandrikia: ary izay mitady handratra ahy miteny zavatra ratsy, sy misaim-pitaka anio tontolo andro.

13 Fa izaho toy ny marenina tsy nandre; ary *izaho* toy ny moana tsy miloa-bava.

14 Ary izaho tahaky ny olona tsy mandre, ary tsy *misy* fananarana ao am-bava ny.

15 Fa izaho manantena anao, Jehovah O; hianao dia hamaly, Tompo, Andriamanitr'o.

16 Fa hoy izaho, *Mihainoa ahy*, fandrao izy hihomehy ahy: raha solafaka ny tongotr'o, *dia* mirehareha amy ko izy.

17 Fa efa hijanona aho, ary ny fahoria'ko eo anatreha'ko mandrakariva.

18 Fa izaho hanambara ny helo'ko; izaho halahelo no ho ny fahota'ko.

19 Fa velona ny fahavalo ko, *ary* mahery izy: ary nihiamaro izay tsy tia ahy tsy maninon-tsy maninona.

20 Ary izay mamaly ratsy ny soa no fahavalo ko; fa manaraky *izay* tsara aho.

21 Jehovah O, aza mahafoy ahy: Andriamanitr'o O, aza manalavitra ahy.

22 Haingiána hanampy ahy, rey Tompo ny ny famonjen' ahy.

# SALAMO XXXIX.

Ho any ny Mpiventy hira, *dia* ho any Jedotiona, Fihirany Davidra.

Hoy izaho, izaho hitandrina ny aleha ko, 'mba tsy hanota'ny ny lela ko: izaho hamihina ny vava ko amy ny laboridy, raha eo anatreha'ko ny ratsy fanahy.

2 Izaho moana tamy ny fahanginana, izaho namihimbava, *na* tamy ny izay tsara *aza*; ary ny fahoria'ko no hetsiketsehina.

3 Mafana ny fo ko ao anaty ko, raha nieritreritra aho dia nirehitra ny afo: *dia* niteny tamy ny lela ko aho,

4 Jehovah O, ampahafantaro ahy ny *ho* fara ko, sy izay ohatry ny andro ko; *'mba* ho fantatr'o, ka hoatrinona no andro ko.

5 Indro, hianao efa nanao ny andro ko *toy* ny vodivoampelatánana; ary ny fiaina'ko toy ny tsinontsinona eo anatreha'nao: *dia* zava-poana tokoa ny olona rehetra *na* amy ny fahatsara'ny *aza*. Sela.

6 Ny olona rehetra mandeha amy ny endrinendrina tokoa: ary mihiahy foana tokoa izy: izy mihiary *harena*, fa tsy fanta'ny izay hamory azy.

7 Ary ankehitriny, inona no andrasa'ko, Tompo O? hianao *no* antenai'ko.

8 Manafaha ahy amy ny fahota'ko rehetra: aza manao ahy ho fanakorany ny adala.

9 Izaho moana, ka tsy niloa-bava aho; fa hianao *no* nanao *izany*.

10 Aisory amy ko ny fananara'nao: maty aho no ho ny famely ny tana'nao.

11 Raha hianao mananatra ny olona amy ny fananara'nao no ho ny heloka, hianao mandany ny hahatsara' ny tahaky ny fositra: *dia* zava-poana tokoa ny olona rehetra. Sela.

12 Mandrenesa ny fivavak'o, Jehovah O, ary mihainoa ny fitaraina'ko; aza mamehy vava amy ny rano maso ko: fa vahiny amy nao aho, *sy* mpivahiny tahaky ny ray ko rehetra.

13 Mamelá ahy 'mba hodiana ny hery ko, fony aho tsy 'mbola lasa, ka tsy ho *eo* intsony.

## SALAMO XL.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Izaho niandry dia niandry ny Jehovah; ary izy nihaino ahy, ka nandre ny fitaraina'ko.

2 Izy namoaka ahy koa tamy ny lava-doza, tamy ny tany mandrevo, ary nampitoetry ny tongotr'o tam-batolampy, *ka* namboatry ny aleha ko.

3 Ary izy nanao fihiram-baovao tam-bava ko, *dia* fiderana an' Andriamani'tsikia: maro no hahita, sy hatahotra, ary hatoky ny Jehovah.

4 Sambatry izay olona manao ny Jehovah ho toky ny, ary tsy mijery ny miavonavona, na izay mankamy ny laingia.

5 Jehovah, Andriamanitr'o O, maro ny asa nao mahagaga, *izay* natao nao, sy ny fihevera'nao anay: ny isa ny tsy azo alahatra amy nao: *raha* hambara ko, sy ho lazai ko *izy*, be, ka tsy tambo isaina izy.

6 Fanalam-boady sy fanatitra tsy niri'nao; ny sofi' ko no no loahi'nao: fanatitra hodorana sy fanatitra amy ny ota tsy 'mba nalai'nao.

7 Dia hoy izaho, Indro, avy aho: amy ny taratasy boky nanorata'ny ahy, *hoe*,

8 Mahafinaritra ahy hanao ny sitra-po nao, Andriamanitr'o O: ary ny lalá'nao *ato* an-kibo ko.

9 Izaho efa nitory fahamarinana tamy ny fiangonandehibe: indro, fantatr'ao, Jehovah O, *fa* izaho tsy nanakombona ny molotr'o.

10 Izaho tsy nanafina ny fahamarina'nao tao am-po ko; izaho nitory ny fahamarina'nao sy ny famonje'nao: izaho tsy nanafina ny fiantra'nao sy ny fahamarina'nao tamy ny fiangonan-dehibe.

11 Aza miaro ny famindram-po nao amy ko, Jehovah O: aoka ny fiantra'nao sy ny fahamarina'nao hiaro ahy mandrakariva.

12 Fa ny ratsy tsy tambo isaina no nanodidina ahy: ny helok'o nahazo ahy, ka tsy mahazo miandrandra aho; be izy no ho ny volon-doha ko: ka dia reraky ny fo ko.

13 Mankasitraha hamonjy ahy, Jehovah O: faingiána hanampy ahy, Jehovah O.

14 Aoka ho menatra sy ho afabaraka izay mitady hanimba ny fanahy ko; aoka hiamboho sy ho menatra izay finaritra ahy ho ory.

15 Aoka ho foanana izy, ka himpody ny henatry izay manao hoe, Hia, hia!

16 Aoka ho faly sy ho ravoravo amy nao izay rehetra mitady anao: aoka izay tia ny famonje'nao, hanao hoe mandrakariva, Alehibiazo ny Jehovah *anie*.

17 Fa malahelo sy mahantra aho: *nefa* ny Tompo mahatsiaro ahy: Hianao manampy ahy sy mamonjy ahy; aza ela, Andriamanitr'o.

## SALAMO XLI.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Sambatry izay mahatsiaro ny malahelo: ny Jehovah hamonjy azy amy ny andro fahoriana.

2 Ny Jehovah hiaro azy, sy hamelona azy; ary izy ho tahina ambony ny tany: ary hianao tsy hanolotra azy ho amy ny sitra-po ny ny fahavalo ny.

3 Ny Jehovah hahatanjaka azy *raha* marary ao ampandriana izy: hianao hamboatry ny fandria'ny rehetra amy ny fahararia'ny.

4 Hoy izaho, Jehovah O, mamindrá fo amy ko: sitrano ny fanahy ko; fa efa nanota tamy nao aho.

5 Ny fahavalo ko miteny ratsy ahy, Rahoviana no hahafaty azy, ka ho very ny anara'ny?

6 Ary raha mamangy *ahy* izy, dia miteny zavapoana: ny fo ny mamory heloka ho azy; *raha* mivoaka izy, dia milaza *izany*.

7 Mitakoritsikia ahy izay rehetra tsy tia ahy: izy misaina handratra ahy.

8 Aretin-dratsy, *hoy izy*, no miraikitra amy ny: ka *raha* mandry tsy 'mba hitsangana intsony.

9 Eny, ny olo-malala ko, nahatoky ahy, izay nihinana ny mofo ko, no efa nanangana ny ombelahintongo'ny tamy ko.

10 Fa mamindrá fo amy ko hianao, Jehovah O, ary atsangano aho, hamalia'ko azy.

11 Izany no hahafantara ko fa tia nao aho, no ho ny tsy nampifalia'*nao* ny fahavalo ko aho.

12 Fa raha *toa* ahy, hianao no mihiazona ahy amy

ny fahamarina'ko, ary mampitoetra ahy eo anatreha' nao mandrakizay.

13 Isaorana *anie* ny Jehovah Andriamanitry Isiraely mandrakizay dia mandrakizay. Amena, dia Amena.

## SALAMO XLII.

Any ny Mpiventy hira, Masikily ny zanaky Koraha.

Tahaky ny fitomaniany ny *bibi*-harita ny rano anony, no itomania'ny ny fanahy ko anao, Andriamanitr' O.

2 Ny fanahy ko mangetaheta an'Andriamanitra, dia an'Andriamanitra velona: rahoviana aho no ho avy, ka hiseho eo anatrehan' Andriamanitra.

3 Ny rano maso ko no fiahi'ko andro aman'alina, amy ny fanava'ny ahy hoe mandrakariva, Aiza *izay* Andriamanitr'ao?

4 Raha mahatsiahy izany aho, dia mampidina ny fanahy ko ao anaty ko aho: fa izaho lasa niaraka tamy ny maro, izaho niraidia tamy ny, ho any an-trano n'Andriamanitra, amy ny feo fifaliana sy fiderana, *ka niaraka* tamy ny maro izay nitandrina ny andro masina.

5 Nahoana no ho miondrikia hianao, ry fanahy ko? ary *nahoana* no mihievihievy ao anaty ko hianao? matokia an'Andriamanitra: fa izaho 'mbola hidera azy *hiany* no ho ny famonjeny ny tava ny *ahy*.

6 Andriamanitr'o O, ny fanahy ko miondrikia ao anaty ko: izany no hahatsiarova'ko anao, hatramy ny tany ny Joridany, sy ny Herimonity, hatrany an-tendrombohitra Mizara.

7 Ny lalina miantso ny lalina no ho ny feo ny rambondanitr'ao: ny onja nao rehetra, 'mbamy ny riak'ao efa nanafotra ahy.

8 Ny Jehovah handidy ny fiantra'ny no ny andro, ary ny fihirana azy *hitoetra* amy ko no ny alina, *sy* ny fivavak'o amy n'Andriamanitry ny ai'ko.

9 Izaho hilaza amy n'Andriamanitra, vatolampy ko, Nahoana no nanadino ahy hianao? nahoana no malahelo am-pandehanana aho no ho ny fandozany ny fahavalo?

10 Toy ny sabatra amy ny taola'ko no anaratsia'ny ny fahavalo ko ahy; amy ny anava'ny ahy hoe isan' andro, Aiza *izay* Andriamanitr'ao?

11 Nahoana no miondrikia hianao, ry fanahy ko? ary nahoana no mihievihievy ao anaty ko hianao? matokia an'Andriamanitra hianao: fa izaho 'mbola hidera azy *hiany*, *fa* fahafinaretany ny tava ko, sy Andriamanitr'o izy.

## SALAMO XLIII.

MITSARA' ahy, Andriamanitr'o, ary alaharo ny teny ko amy ny firenena tsy miantra: vonjeo aho amy ny lehilahy mamitaka sy meloka.

2 Fa hianao *no* Andriamanitry ny hery ko: nahoana hianao no manary ahy? nahoana no malahelo ampandehanana aho no ho ny fandozany ny fahavalo ko?

3 Aposahy ny fahazava'nao sy ny fahamarina'nao: aoka izy hitarikia ahy; aoka izy hitondra ahy ho amy ny tendrombohitra fahamasina'nao, sy ho amy ny taberinakily nao.

4 Izaho dia hankany amy ny fivoadian' Andriamanitra, dia ho amy n'Andriamanitry ny fifalia'ko indrindra: ary amy ny lokanga no hidera'ko anao Andriamanitra O, Andriamanitr'o.

5 Nahoana no miondrikia hianao, ry fanahy ko? ary nahoana no mihievihevy ao anaty ko hianao? matokia an'Andriamanitra: fa izaho 'mbola hidera azy *hiany*, *fa izy no* fahafinaretany ny tava ko, sy Andriamanitr'o.

## SALAMO XLIV.

Any ny Mpiventy hira, Masikily, ho any ny zanaky Korah.

IZAHAY efa nandre tamy ny sofi'nay, Andriamanitra O, ny ray nay nilaza tamy nay, *izay* asa natao nao fahavelo'ny, fahataloha.

2 Ny nandroaha'ny tana'nao ny firenena, ary *ny ray nay no* nambole'nao: ny nampahoria'nao ny olona, sy ny nandroaha'nao azy.

3 Fa tsy ny saba'ny no nahazoa'ny ny tany, ary tsy ny sandry ny no namonjy azy: fa ny tana'nao ankavanana, sy ny sandry nao, ary ny fahazavany ny tarehy nao, fa tia nao izy.

4 Hianao no Mpanjaka ko Andriamanitr'o: mandidia famonjena ho any Jakoba.

5 Hianao no hanoseha'nay ny fahavalo nay: ny anara'nao no hanitsaha'nay izay manohitra anay.

6 F'izaho tsy hatoky ny tsipíkia ko, ary ny sabatr'o tsy hamonjy ahy.

7 Fa hianao no namonjy anay tamy ny fahavalo nay, sy nampahamenatra izay tsy tia anay.

8 Ny Andriamanitra no ho derai'nay anio tontolo andro, ary hankalazai'nay mandrakizay ny anara'nao. Sela.

9 Fa hianao efa nanary, sy nampahamenatra anay; ary tsy mivoaka *miaraka* amy ny miaramila nay.

10 Hianao mampiamboho anay ny fahavalo nay; ary izay tsy tia anay mamabo anay.

11 Hianao nanolotra anay tahaky ny ondry ho hanina; ary nanely anay tao amy ny firenena.

12 Hianao mivarotra ny olo'nao tsy ho vola, ka tsy manombo *ny fanana'nao* ny fividy ny.

13 Atao nao afabaraka izahay amy ny nama'nay, fanakorana sy fanesoana amy ny izay manodidina anay.

14 Hianao mampanao anay ho ambentin-teny amy ny firenena, ho fihifikifihan-doha amy ny olona.

15 Ny fahafaham-boninahitra eo anatreha'ko mandrakariva, ary ny hena-tava ko efa nanarona ahy,

16 No ho ny feo ny mpanaratsy, sy ny mpanompa; no ho ny fahavalo sy ny mpamaly ratsy.

17 Izany rehetra izany nanjo anay; nefa tsy nanadino anao izahay, ary tsy nanova ny faneke'nao izahay.

18 Ny fo nay tsy nihemotra, ary ny dia nay tsy niala tamy ny lála'nao;

19 Nefa hianao nanorotoro anay tamy ny fitoerany ny amboa dia, ary nanarona anay tamy ny aloky ny fahafatesana.

20 Raha nanadino ny anaran' Andriamanitr'ay izahay, na naninjitra ny tana'nay tamy ny andriamanitsy izy;

21 Tsy ho hita n'Andriamanitra va izany? f'izy no mahalala ny miafina am-po.

22 Ary ny fitiava'nay anao no amonoa'ny anay mandrak'alina; *ka* isaina toy ny ondry ho vonoina izahay.

23 Mifohaza, nahoana hianao no matory Jehovah O? mitsangána, aza ariana *izahay* mandrakizay.

24 Nahoana hianao no manafina ny tava nao, *ka* manadino ny fiereta'nay sy ny fahoria'nay?

25 Fa ny fanahy nay miankohoka amy ny vovoka: ny kibo nay miraikitra amy ny tany.

26 Mitsangána hanampy anay, ary avoty izahay no ho famindrampo nao.

## SALAMO XLV.

**Ho any ny Mpiventy hira, amy ny Sosanina, ho any ny zanaky Koraha, Masikily, Fihirana fitiavana.**

Ny fo ko mamoipoitra zavatra tsara: izaho miteny izay zavatra natao ko no ho ny mpanjaka ko: ny lela ko tahaky ny fanoratany ny mpanoratra faingian-tsaina.

2 Hianao soa no ho ny zanak'olona: fahasoavana no naidina tamy ny molotr'ao: izany no nitahian' Andriamanitra anao mandrakizay.

3 Ry mahery, afehezo eo am-bania' *nao* ny sabatr'ao, ambamy ny voninahitr'ao sy ny hahatsara'nao.

4 Ary miriota tsara amy ny hahatsara'nao, no ho ny to sy ny fahalemem-panahy *ary* ny fahamarinana; ary ny tana'nao ankavanana hampianatra anao zavatra mahatahotra.

5 Ny tsipíkia nao mitsatoka am-po ny fahavalo ny mpanjaka; *ka dia* lavo tambany nao ny olona.

6 Andriamanitra O, ny lapa nao mandrakizay mandrakizay; fandaharana marina ny fandaharana ny fanjaka'nao.

7 Fa hianao tia ny fahamarinana, ary hala nao ny ratsy: koa amy ny izany, Andriamanitra, Andriamanitr'ao, efa nanosotra anao tamy ny solika fifaliana mihoatra no ho ny nama'nao.

8 Ny fitafia'nao rehetra *manitra* miora, sy aloesy, *ary* kasia, avy amy ny trano ivory, izany no nahafinaritra anao.

9 Ny zanaka vavy ny mpanjaka ao amy ny andriambavy nao: tamy ny tana'nao ankavanana no nijanona' ny ny vady ny ny mpanjaka, ka mitafy volamena Ofira.

10 Henoy, ry zaza vavy, ary jereo, ka aondreho ny sofi'nao; ary hadinoy ny olo'nao, sy ny mpianakavy ndray nao;

11 Ka dia ho tia ny mpanjaka ny hatsara tarehy nao; dia izy no Tompo nao; ary andeha mitsaoka azy.

12 Ary ny zanaka vavy any Taira *hitondra* fanome-

zana; ny manankarena ao amy ny olona hahita ny tarehy nao.

13 Ny zanaka vavy ny mpanjaka malaza anaty avokoa: ny fitafia'ny volamena amboroadara.

14 Ho enti'ny any amy ny mpanjaka amy ny fitafiana asam-panjaitra izy: ny ankizy vavy izay manaraka azy ho enti'ny any amy nao.

15 Fifaliana sy faharavoana no hitondra'ny azy: izy hiditra any an-trano ny ny mpanjaka.

16 Ny zanak'ao ho solo ndray, izay hatao nao ho andriandahy nao amy ny tany rehetra.

17 Izaho hampahatsiaro anao ny taranaka rehetra: izany no hidera'ny ny olona anao mandrakizay mandrakizay.

## SALAMO XLVI.

Ho any ny Mpiventy hira, any ny zanaky Koraha, Fihirana amy ny Alamota.

ANDRIAMANITRA no aro sy hery nay, mpamonjy mora azo amy ny fahoriana.

2 K'izany no tsy hahatahora'nay na hifindra *aza* ny tany, ary na dia ho enti'ny ho any afovoany ny ranomasina *aza* ny tendrombohitra;

3 *Na dia* hirohondrohona *sy* hisamboaravoara *aza* ny rano; *na dia* hihorohoro ny tendrombohitra no ho ny fisavoana'ny. Sela.

4 *Misy* ony, ny sampa'ny hahafaly ny tanànan' Andriamanitra, *fitoerana* masiny ny taberinakily ny ny Avo indrindra.

5 Andriamanitra ao afovoa'ny; tsy ho hetsehi'ny izy: Andriamanitra hanampy azy faingiana dia faingiana.

6 Nikorokoro ny firenena, nikotrankotrana ny fanjakana: izy nanonona ny feo ny, ka niempo ny tany.

7 Ny Jehovah ny maro amy nay; ny Andriamanitry Jakoba no aro nay. Sela.

8 Avia, jereo ny asa ny ny Jehovah, izay fandravana natao ny tamy ny tany.

9 Izy mampitsahatra ny ady hatr'amy ny farany ny tany; izy manapaka ny tsipíkia, ary manaito ny lefona; izy mandoro ny fiarakodia amy ny afo.

10 Mijanóna, ary fantaro, f' izaho no Andriamanitra: izaho no asandrana ao amy ny firenena, izaho no asandrana amy ny tany.

11 Ny Jehovah ny maro amy ntsikia, Andriamanitry Jakoba no aro ntsikia. Sela.

## SALAMO XLVII.

Ho any ny Mpiventy hira, Fihirana ho any ny zanaky Koraha.

Hianareo olona rehetra, mitehafa ny tana'nareo; mihirá ho an' Andriamanitra amy ny feo mahafaly.

2 Fa mahatahotra ny Jehovah avo indrindra; *izy no* Mpanjaka lehibe ambony ny tany rehetra.

3 Izy handresy ny olona ho ambany ntsikia, ary ny firenena ho ambany ny tongo'tsikia.

4 Izy hifidy ny lova ntsikia ho antsikia, ny hatsarany Jakoba izay efa tia ny. Sela.

5 Andriamanitra efa niakatra tamy ny fiantsoana, ny Jehovah tamy ny fanenony ny farara.

6 Mihirá ho an' Andriamanitra, mihirá: mihirá ho any ny Mpanjaka ntsikia, mihirá.

7 F' Andriamanitra *no* Mpanjaka ny tany rehetra: mihirá hianareo izay mahalala.

8 Andriamanitra *no* manjaka amy ny firenena: Andriamanitra mipetraka ao an-dapa ny ny fahamasina'ny.

9 Ny andriany ny olona miangona, *dia* ny olon'Andriamanitry Abirahama: f'*an*'Andriamanitra no ampingia ny ny tany: izy asandrany indrindra.

## SALAMO XLVIII.

Fihirana, Salamo, ho any ny zanaky Koraha.

Lehibe ny Jehovah, ary ho deraina indrindra ao antanána n'Andriamani'tsikia, *ao an*-tendrombohitry ny fahamasina'ny.

2 Tsara toerana, fifaliany ny tany rehetra ny tendrombohitra Ziona, *ao an*-tsisi'*ny* avaratra, ny tanána ny ny Mpanjaka lehibe.

3 Andriamanitra fanta'*ny* ho fiarovana ao an-trano ny ny Mpanjaka ny.

4 Fa, he, niangona ny mpanjaka, *ka* lasa niaraka avokoa izy.

5 Izy nahita, *ka* dia talanjona; izy ory, *ka dia* lasa faingiana.

6 Tahotra no nahazo azy teo, *ka* ory tahaky ny vehivavy miteraka.

7 Ny rivotra avy atsinanana no namakia'nao ny sambo any Tarisisa.

8 Toy izay re ntsikia, no hita ntsikia tao an-tanána ny Jehovah ny maro, táo an-tanána n'Andriamani'tsikia: Andriamanitra hampitoetra azy mandrakizay. Sela.

9 Izahay efa nahatsiaro ny fiantra'nao ao anaty ny ny tempoly nao, Andriamanitra O.

10 Tahaky ny anara'nao Andriamanitra, no fiderana anao hatramy ny farany ny tany: feno fahamarinana ny tana'nao ankavanana.

11 Aoka hifaly ny tendrombohitra Ziona, aoka ho ravoravo ny zanaka vavy ny Jiodaha no ho ny fitsara' nao.

12 Manodidína any Ziona, ary mandehána hanodidina azy: isao ny trano fiarova'ny.

13 Diniho nareo tsara ny manda ny, izahao ny trano ny; hanambará' nareo amy ny taranaka ho avy.

14 F' izato Andriamanitry izato *no* Andriamani'tsikia mandrakizay mandrakizay: izy hitarikia antsikia ambarapahafaty.

## SALAMO XLIX.

Ho any ny Mpiventy hira, Fihirana ho any ny zanaky Koraha.

Mandrenesa izao, *hianareo* olona rehetra; mihainoa *hianareo* rehetra, izay monina amy ny izao tontolo izao:

2 Na ny ambany, na ny ambony, na ny manan-karena, na ny malahelo.

3 Ny vava ko hiteny fahendrena; ary *ho* fahalalana ny fiheverany ny fo ko.

4 Izaho hihaino ohabolana: izaho hanonona fampanononana amy ny lokanga.

5 Nahoana no hatahotra aho amy ny andro fahoriana, *raha* hanodidina ahy ny heloky ny tomitr'o?

6 Izay matoky ny hare'ny, ary mirehareha no ho ny habe ny ny fanana' ny;

7 Tsy misy mahavotry ny rahalahy ny akory, na mahome an'Andriamanitra izay hanavotra azy:

8 (Fa sarotr'avotry ny ai'ny, ary mitsahatra mandrakizay izany:)

9 'Mba ho velona mandrakizay izy, *ary* tsy hahita ny lo.

10 F'izy mahita ny olon-kendry maty, toy ny ahafatesany ny adala, sy ny olona ketrina, ary mamela ny fanana'ny ho any ny sasany.

11 Ny hevi'ny tam-po ny, *fa haharitra* mandrakizay ny trano ny, ary ny fonena'ny *hahatratry* ny taranaka rehetra; izy manao ny tany manahaky ny anara'ny.

12 Nefa ny olona tsy mitoetra amy ny voninahi'ny: izy dia tahaky ny biby *izay* maty.

13 Fahadalány izany lála'ny izany: nefa ny zafy ny mankasitraky ny teny ny. Sela.

14 Tahaky ny ondry no ametraha'*ny* azy ao ampasana; ny fahafates ana hihinana azy; ary ny mahitsy hanapaka azy no ny maraina; ary ho levona any am-pasana fonenany izy rehetra, ny hery ny.

15 F' Andriamanitra hamonjy ny ai'ko amy ny hery ny ny fasana: fa izy handray ahy. Sela.

16 Aza matahotra hianao, raha misy tonga manankarena, raha mitombo ny voninahitry ny trano ny;

17 Fa raha maty izy, tsy hitondra na inona na inona izy; ny voninahi'ny tsy 'mba hidina homba azy.

18 Fony fahavelo ny izy nidera ny fanahy ny: ary *ny olona* hidera anao raha manao soa amy ny tena nao hianao.

19 Izy handeha any amy ny tarana-dray ny; ireny tsy hahita ny mazava intsony.

20 Ny olona manam-boninahitra, fa tsy manan-tsaina, dia tahaky ny biby *izay* maty.

## SALAMO L.

### Fihirany Asafa.

Ny Andriamanitra tsitoha, ny Jehovah efa niteny, ary niantso ny tany hatramy ny fiposahany ny masoandro, *ka* hatramy ny filenteha'ny.

2 Any Ziona, fahatanterahany ny hatsara tarehy, no niposahan' Andriamanitra.

3 Ho avy ny Andriamani'tsikia, ary tsy hangingina izy: ny afo handevona eo aloha ny, ary hisy rivotra mahery manodidina azy.

4 Izy hiantso ny lanitra any ambony, ary ny tany, 'mba hitsara'ny ny olo'ny.

5 Angóny aty amy ko ny olo'ko masina; izay nanao fanekena tamy ko amy ny fanalam-boady.

6 Ary ny lanitra hitory ny fahamarina'ny: fa Andriamanitra hiany no mpitsara. Sela.

7 Mihainoa, ry olo ko, fa hiteny aho: ry Isiraely, ary izaho hiampanga anao: izaho *no* Andriamanitra, *dia* ny Andriamanitr'ao.

8 Izaho tsy hananatra anao no ho ny fanalam-boady nao, na ny fanatitr'ao hodorana, *ho* eo anatreha'ko mandrakariva.

9 Izaho tsy haka vositra amy ny trano nao, *na* ny osy lahy amy ny fisoko nao.

10 Fa ahy ny biby rehetra any an-efitra, *ary* ny omby any an-tendrombohitra tsy omby arivo.

11 Izaho mahalala ny vorona rehetra any an-tendrombohitra: ary ahy ny bibidia any an-tsaha.

12 Raha noana aho, tsy 'mba ho lazai'ko amy nao: f'ahy izao tontolo izao, sy ny ao amy ny.

13 Izaho va hihinana ny nofo ny ombelahy, na hisotro ny ra ny ny osy?

14 Atavy ny fisaorana ho an' Andriamanitra; ary efao izay voady nao amy ny avo indrindra:

15 Ary antsoy aho amy ny andro fahoriana: izaho hamonjy anao, ary hianao hankalaza ahy.

16 Fa hoy Andriamanitra amy ny ratsy fanahy, Ahoana no hitoria'nao ny lalá'ko, na hitondra'nao ny faneke'ko amy ny vava nao?

17 Fa hala nao ny fampianarana, ary aria'nao eo ivoho'nao ny teny ko.

18 Raha nahita mpangalatra hianao, dia niray tetikia tamy ny hianao, sy niombona tamy ny mpanintaka.

19 Hianao mandefa ny vava nao ho amy ny ratsy, ary ny lela nao mamorom-pitaka.

20 Hianao mipetraka miteny hanohitra ny rahalahy nao; hianao manendrikendrikia ny zanaka lahy ny reny nao.

21 Izany no natao nao, ary nangina hiany aho: hianao

nanao ahy to' anao *hiany:* izaho hananatra anao, ary handahatra *izany* eo imaso nao.

22 Hevero izany ankehitriny, hianareo izay manadino an'Andriamanitra, fandroa aho hamiravira *anareo*, ka tsy *hisy* hamonjy.

23 Izay manatitra fiderana *no* mankalaza ahy: ary izay mandahatra ny firesahana *ho marina*, no hanehoa' ko ny famonjen' Andriamanitra.

## SALAMO LI.

Fihirany Davidra ho any ny Mpiventy hira, raha i Natana mpaminany nankao amy ny, rehefa nankany Batiseba izy.

Mamindra'fo amy ko, Andriamanitra O, manaraky ny famindrampo nao: manaraky ny habe ny fiantra' nao, vonoy ny fahadisoa'ko.

2 Sasao madio aho ho afa'keloka, ary diovy aho ho afa-pahotana.

3 Fa izaho maneky ny fahadisoa'ko, ary ny fahota' ko eo anatreha'ko mandrakariva.

4 Amy nao, *dia amy* nao hiany, no nanota'ko, ary teo imaso nao no nanava'ko *izao* ratsy *izao:* amba hahamarina anao raha miteny hianao, *ary* hahitsy anao raha mitsara hianao.

5 Indro, izaho *no* torontoronina tamy ny heloka; ary tamy ny fahotana no niteraha'ny neny ahy.

6 Indro, hianao tia fahamarinana ao anaty: ary amy ny miafina no hampahalala'nao ahy ny fahendrena.

7 Diovy ny hisopa aho, ary *dia* hadio aho: sasao aho, ary *dia* ho fotsy no ho ny fanala aho.

8 Ampandreneso fifaliana sy faharavoana aho; *'mba* hifalia'ny ny taolana, *izay* no vaky nao.

9 Afeno ny tava nao ny fahota'ko, ary vonoy ny helo'ko rehetra.

10 Asivy fo madio aho, Andriamanitra O; ary velomy fanahy marina ao anaty ko.

11 Aza manary ahy hiala eo anatreha' nao; ary aza manesotra amy ko ny Fanahy nao masina.

12 Ampodio amy ko ny fifaliany ny famonje'nao; ary ny fanahy *nao* tsara no ampihazony ahy.

13 *Dia* hampianatra ny mpanota ny lála'nao aho; ary ny meloka haverina ho amy nao.

14 Vonjeo aho amy ny ra, Andriamanitra O, hianao Andriamanitry ny famonjena ahy: ny lela ko hihira tsara ny fahamarina'nao.

15 Tompo O, sokafy ny molotr'o; ary ny vava ko hanonona ny fiderana anao.

16 Fa hianao tsy maniry fanalamboady; raha izany dia ome'ko; fanatitra hodorana tsy 'mba sitrak'ao.

17 Fanahy torotoro no fanalamboady amy n'Andriamanitra: fo torotoro sy mangorakoraka no tsy ho lavi' nao, Andriamanitra O.

18 Manaova soa any Ziona, manaraky ny sitra po nao: atsangano ny mánda ny Jeriosalema.

19 Dia ho sitrak'ao ny fanalamboady ny fahamarinana, 'mbamy ny fanatitra hodorana sy ny fanatitra voa dotra avokoa: dia hanatitra vositra ambony ny fivoadia'nao izy.

## SALAMO LII.

Masikila, *Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira, raha tonga Doega Edomity, ka nilaza tamy ny Saola, ary hoy izy tamy ny, I Davidra tonga an-trano ny Ahimeleka.

Nahoana hianao no mirehareha amy ny fitaka, ry lehilahy mahery? ny fahatsaran' Andriamanitra *maharitra* mandrakariva.

2 Ny lela nao mamorom-pitaka; tahaky ny hereza maranitra mamitaka.

3 Hianao tia ny ratsy no ho ny soa; *ary* ny laingia no ho ny miteny ny marina. Sela.

4 Hianao tia ny teny mandripaka rehetra, ry lela mamitaka.

5 Andriamanitra kosa handripaka anao mandrakizay, izy handroaka anao, ary hanesotra anao amy ny fonena' *nao*, ary hanongotra anao amy ny tany fahavelomana. Sela.

6 Ary ny marina hijery, sy hatahotra, ka hihomehy azy:

7 Indro, *ity* no lehilahy *izay* tsy nanao an'Andriamanitra ho hery ny; fa natoky ny habe ny ny hare'ny, *ary* nahatanjaka ny tena ny tamy ny fanana'ny.

8 F' izaho tahaky ny hazo olivy maitso ao an-trano

n'Andriamanitra: izaho matoky ny famindram-po n'Andriamanitra mandrakizay mandrakizay.

9 Izaho hidera anao mandrakizay, fa efa natao nao *izany:* ary izaho hiandry ny anara'nao; fa tsara eo anatreha'ny ny olo'nao masina *izy*.

## SALAMO LIII.

*Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Mahalata, Masikila.

Ny adala nilaza tam-po ny hoe, Tsy *misy* Andriamanitra. Izy efa ratsy, ary efa nihiavetaveta: tsy *misy* izay manao soa.

2 Andriamanitra nitsinjo eny an-danitra ny zanak'olona 'mba hizaha raha nisy nahalala, sy nitady an'Andriamanitra.

3 Izy rehetra efa samy nivily avy: efa vetaveta avokoa izy; tsy *misy* izay manao soa, tsia, na iray *akory*.

4 Ny mpanao meloka tsy manantsaina va? izay homana ny olo'ko *toy* ny homa-mofo: izy tsy niantso an' Andriamanitra.

5 Dia natahotra indrindra izy tamy ny izay tsy nisy ahatahorana: fa ny Andriamanitra efa nanely ny taolany izay mitoby *hanohitra* anao: hianao efa nampahamenatra *azy*, fa efa no lavin'Andriamanitra izy.

6 Enga ka *ho avy* ao i Ziona ny fanavotany ny Isiraely! Raha Andriamanitra mampody ny olo'ny babo, dia ho faly i Jakoba, *ary* ho ravoravo i Isiraely.

## SALAMO LIV.

*Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Neginota, Masikila, raha tonga ny Zefimy hilaza amy ny Saola, Tsy miery anay va i Davidra?

Vonjeo ny anara'nao aho, Andriamanitra O, ary tsarao ny hery nao aho.

2 Henoy ny fivava'ko, Andriamanitra O; mandrenesa ny teny *avoaky* ny vava ko.

3 Fa ny vahiny mitsangana hanohitra ahy, ary ny mpandoza mitady ny fanahy ko: izy tsy nanao an'Andriamanitra ho eo anatreha'ny. Sela.

4 Indro, Andriamanitra *no* mpanampy ahy: ny Jehovah ao amy ny izay mihazona ny fanahy ko.

5 Izy hamaly ratsy ny fahavalo ko: fongory ny fahamarina'nao izy.

6 Izaho hanalavoady sitra-po ho anao: izaho hidera ny anara'nao, Jehovah O; fa tsara *izany*.

7 Fa izy efa namonjy ahy tamy ny fahoriana rehetra: ary ny maso ko efa nahita *ny iri'ny* tamy ny fahavalo ko.

## SALAMO LV.

*Fihirany* Davidra, ho any ny Mpiventy hira amy ny Neginota, Masikila.

MANDRENESA ny fivava'ko, Andriamanitra O; ary aza miery amy ny fifona'ko.

2 Jereo aho, ary henoy aho: izaho malahelo amy ny fahoria'ko, ka midradradradra;

3 No ho ny feo ny ny fahavalo *ko*, no ho ny fandozany ny ratsy fanahy; fa izy manarona ahy amy ny heloka, ary hala ny aho amy ny fahatezerana.

4 Ny fo ko ory ao anaty ko: ary fampitahorany ny fahafatesana manjo ahy.

5 Ny tahotra sy ny hovotra nahazo ahy, ary ny horohoro nanarona ahy.

6 Ary hoy izaho, Enga, ka manan'elatra toy ny voromailala aho: handosira'ko, ka hitsahatra.

7 Indro, *dia* hirenireny lavitra aho, *ka* hitoetra any an-efitra. Sela.

8 Izaho hahafaingiana ny fandosira'ko ny rivotra be, *sy* ny ranonorambaratra.

9 Jehovah O, simbao, saraho ny lela ny: fa nahita loza sy ditra aho tany an-tanána.

10 Andro aman'alina no nanodidina'ny izany ambony ny manda ny: ary eo afovoa'ny, ny fanavan-dratsy sy ny fahoriana.

11 Eo afovoa'ny, ny fanavan-dratsy: ary ny fitaka sy ny fanangolena tsy miala amy ny lála'ny.

12 Fa raha fahavalo no nanaratsy ahy; dia aritr'o hiany: *ary* raha ny tsy tia ahy *no* nirehareha tamy ko; dia iere'ko hiany:

13 Fa hianao, lehilahy mitovy amy ko, mpitarikia ahy, olom-pantatr'o.

14 Isikia nifampiresaka, *ka* niara-nandeha ho any an-trano n'Andriamanitra.

15 Aoka ny fahafatesana hahazo azy, *ary* aoka hidina any amy ny fasana faingiana izy: fa ny ratsy ao amy ny fonena'ny, *sy* ao amy ny.

16 Raha to'ahy, izaho hiantso an'Andriamanitra; ary ny Jehovah hamonjy ahy.

17 Hariva sy maraina, ary ny amy ny mitataovovonana no hivavaha'ko sy hitaraina'ko: ary izy hihaino ny feo ko.

18 Izy namonjy ny ai'ko ho amy ny fiadanana hahafaka *ahy* amy ny ady *izay* nanohitra ahy: fa maro no tato amy ko.

19 Andriamanitra izay mitoetra hatramy ny taloha, hihaino sy hahory azy. Sela. Fa ny tsy fiova'ny no tsy atahora'ny an'Andriamanitra.

20 Izy efa naninjitra ny tana'ny tamy ny izay nihiavana tamy ny: izy efa nanova ny faneke'ny.

21 Nalambo no ho ny rononomandry *ny teny* ny vava ny, kanjo ady *no* tao am-po ny: nalemy no ho ny solikia ny teny ny, kanjo sabatra voa tsoaka izy.

22 Atavy amy ny Jehovah ny enta'nao, ary izy hihazona anao: izy tsy hamela ny marina ho hetsehina mandrakizay.

23 Fa hianao, Andriamanitra O, hampidina azy amy ny lavaka fanimbana: ny olona mandatsa-dra sy mamitaka tsy hahatratry ny sasaky ny andro ny; fa izaho hatoky anao.

## SALAMO LVI.

Ho any ny Mpiventy hira amy ny Jonata-elema-rekokima, Mikitama ny Davidra, raha no sambori'ny Filisitiny tany Gata izy.

MAMINDRA'FO amy ko, Andriamanitra O: fa ny olona mitelina ahy; izy miady isan'andro, *ka* mahory ahy.

2 Ny fahavalo ko mitelina ahy isanándro: fa maro no miady amy ko, ry avo indrindra.

3 Izay andro hatahora'ko no hatokia'ko anao.

4 Andriamanitra no hidera'ko ny teny ny, Andriamanitra no nitokia'ko; izaho tsy hatahotra izay hatao ny ny nofo amy ko.

5 Isan'andro no savihi'ny ny teny ko: ny hevi'ny rehetra manohitra ahy ho ratsy.

6 Izy miangona, izy miafina, izy mitsongo-dia ahy, raha miandry ny ai'ko izy.

7 Hanafaka azy va ny heloka? amy ny fahatezera' *nao* no anatreo ny olona, Andriamanitra O.

8 Hianao manisa ny fifindrafindra' ko: ataovy anaty ny tavoahangy nao ny ranomaso ko: tsy ao an-taratasy nao va *izy*?

9 Raha miantso aho, dia hiamboho ny fahavalo ko: fantatr'o izany; fa *ho* ahy Andriamanitra.

10 Andriamanitra no hidera'ko ny teny *ny*: ny Jehovah no hidera'ko ny teny *ny*.

11 Andriamanitra no nitokia'ko: izaho tsy hatahotra izay hatao n'olona amy ko.

12 Amy ko ny voady nao, Andriamanitra O: izaho hidera anao.

13 Fa hianao efa namonjy ny fanahy ko tamy ny fahafatesana: tsy *hamonjy* ny tongotr'o amy ny fahasolafahana va *hianao*, 'mba handehana'ko eo anatrehan' Andriamanitra amy ny fahazavany ny velona?

## SALAMO LVII.

Ho any ny Mpiventy hira, Ali-tasikita, Mikitama ny Davidra, raha nandositra any Saoly tany an-davaka izy.

MAMINDRA'FO amy ko Andriamanitra O, mamindrá fo amy ko: fa hianao no itokia'ny ny fanahy ko: ary ny aloky ny elatr'ao no hiere'ko, mandrapahalasany ny fahoriana.

2 Izaho hiantso an'Andriamanitra, avo indrindra; dia an'Andriamanitra izay mahavita *ny zavatra rehetra* ho ahy.

3 Any-an-danitra izy haniraka 'mba hamonjy ahy *amy* ny fanaratsiany izay tehitelina ahy. Sela. Andriamanitra hamoaka ny famindrampo ny sy ny fahamarina'ny.

4 Ny fanahy ko ao amy ny liona: *ary* izaho mandry *amy* ny izay hodorana, *dia* ny zanaky ny olona, lefona sy zanatsipíkia ny nify ny, ary sabatra maranitra ny lela ny.

5 Andriamanitra O, misandrata any ambony ny la-

nitra hianao; *aoka ho* ambony ny tany rehetra ny voninahitr'ao.

6 Izy namela-pandrikia ho any ny dia ko; miondrikia ny fanahy ko: nihady lavaka eo anoloa'ko izy, ka izy lavo teo afovoa'ny. Sela.

7 Ny fo ko tsy mihetsikia, Andriamanitra O, ny fo ko tsy mihetsika: izaho hihira sy hidera anao.

8 Mifohaza, ry voninahitr'o; mifohaza, ry salitery, sy ry lokanga; izaho hifoha maraina koa.

9 Tompo, O, izaho hidera anao ao amy ny olona: izaho hihira ho anao ao amy ny firenena.

10 Fa lehibe, mihatra amy ny lanitra ny famindrampo nao, ary ny fahamarina'nao hatr'amy ny rahona.

11 Andriamanitra O, misandrata any ambony ny lanitra hianao: *aoka ho* ambony ny tany rehetra ny voninahitr'ao.

## SALAMO LVIII.

Ho any ny Mpiventy hira, Ali-tasikita, Mikitama ny Davidra.

Mitory ny marina tokoa va hianareo, ry fiangonana? mitsara mahitsy tokoa va hianareo, ry zanak'olona?

2 Eny, *fa* am-po no anava'nareo ratsy; ny loza ny ny tana'nareo no lanjai'nareo eny an-tany.

3 Ny ratsy fanahy mihafahafa hatr'any an-kibo: izy mania fony vao teraka, ka mandaingia.

4 Ny poaisona *aloa'ny* tahaky ny poaisona ny menarana: *izy* tahaky ny adera marenina *izay* manentsintadiny;

5 Izay tsy mihaino ny feo ny mpanao ody, na dia ny mahay indrindra aza.

6 Andriamanitra O, vakio ny nify ny ao am-bava ny: Jehovah O, vakio ny vazany ny liona tanora.

7 Aoka ho ritra izy toy ny rano izay mandeha mandrakariva: *raha* mandefa ny zana-tsipíkia izy, aoka ho toy ny tapatapaka izy.

8 *Ho* lasa *izy* toy ny lelaosy maty: *ho tataky* ny vehivavy vaki-manta, tsy hahita masoandro izy.

9 Raha tsy 'mbola azo ny ny tsilo ny vilany nareo dia ho enti'ny fahatezera'*ny* velona izy, toy ny amy ny tadio.

10 Raha mahita loza izy, *dia* hifaly ny marina: *dia* ho sasá'ny ao amy ny ra ny ratsy fanahy ny tongo'ny.

11 Ka dia hoy ny olona, *Misy* valy tokoa ho any ny marina: izy tokoa no Andriamanitra izay mitsara ambony ny tany.

## SALAMO LIX.

Ho any ny Mpiventy hira, Ali-tasikita, Mikitama ny Davidra; raha naniraka i Saola, ka niambina ny trano, *ny olona* 'mba hamonoa'ny azy.

Andriamanitr'o O, vonjeo aho amy ny fahavalo ko: arovy aho amy ny izay miodina amy ko.

2 Vonjeo amy ny mpanao ratsy aho, ary esory aho amy ny mpandatsa-dra.

3 F'indro, izy manotrikia hahazo ny ai'ko: ny mahery miangona hanohitra ahy; fa tsy ny fahadisoa'ko, na ny fahota'ko, Jehovah O.

4 Tsy ny helo'*ko* no hazakazaha'ny sy iomana'ny: mifohaza hanampy ahy, ary izahao.

5 Fa hianao Jehovah Andriamanitry ny maro, Andriamanitry Isiraely, mifohaza hizaha ny firenena rehetra: aza mamindrafo amy ny izay minia manao ratsy. Sela.

6 Miverina izy no ny hariva; mivovo tahaky ny amboa izy, ka manodidina ny tanána.

7 Indro, izy mandrezatra amy ny vava ny: sabatra eo amy ny molo'ny: fa *hoy izy*, iza no mandre?

8 Fa hianao Jehovah O, hihomehy azy; hianao haneso ny firenena rehetra.

9 Izaho hiandry anao *no ho* ny hery ny: fa Andriamanitra *no* aro ko.

10 Andriamanitra mpamindra fo no hiaro ahy: Andriamanitra hamela ahy hahita *izay iri'ko* amy ny fahavalo ko.

11 Aza mamono azy, fandrao manadino ny olo'ko: elezo ny hery nao izy: ary etreo izy, Tompo, ampingia nay O.

12 Aoka ho azo ny ny fiavonavona'ny izy *no ho* ny fahotany ny vava ny *sy* ny teny ny molo'ny: ary no ho ny fanozonany sy ny laingia atao ny.

13 Rito *izy* amy ny fahatezerana, rito *izy*, 'mba tsy

*hisia'ny*, ary aoka izy hahalala fa Andriamanitra no manapaka ao amy ny Jakoba hatr'amy ny farany ny tany. Sela.

14 Ary aoka izy hiverina no ny hariva; *ary* aoka izy hivovo toy ny amboa, sy hanodidina ny tanâna.

15 Aoka izy hiriorio hitady hanina, ary hierina raha tsy voky izy.

16 F' izaho hihira ny hery nao; ary izaho hihira mafy ny famindrampo nao no ny maraina: fa hianao no fiarovana ahy sy fiere'ko amy ny andro fahoria'ko.

17 Izaho hihira anao, hery ko O: fa Andriamanitra no aro ko, *ary* Andriamanitra *no* mpamindrafo amy ko.

## SALAMO LX.

Any ny Mpiventy hira amy ny Siosan-ediota, Mikitama any Davidra, 'mba hampianatra; raha izy nifanditra tamy ny Arami-naharaima ary tamy ny Arami-zoba raha niverina i Joaba, ka nameleza'ny any Edoma roa arivo amby iray alina, tany amy ny tany lemaka fanasina.

Andriamanitra O, hianao efa nanary anay, hianao efa nanely anay, hianao efa tezitra; miverena amy nay indray hianao.

2 Hianao efa nampihorohoro ny tany; hianao efa namaky azy; amboary ny faharava'ny; fa mihorohoro izy.

3 Hianao efa naneho zavatra sarotra tamy ny olo' nao: hianao efa nampisotro anay ny toaka fahatalanjonana.

4 Hianao efa nanome faneva ho any izay matahotra anao, 'mba hasandra'ny no ho ny fahamarinana. Sela.

5 'Mba ho vonjena ny malala nao; vonjeo ny tana' nao ankavanana aho, ary henoy.

6 Andriamanitra niteny teo amy ny fahamasina'ny; Izaho hifaly, izaho hizara any Sekema, ary hanohatra ny tany lemaky Sikota.

7 Ahy Gileada, ary ahy Manase; ary Efiraima *no* hery ny loha ko; Jioda *no* mpanome ny lalá' ko;

8 Moaba *no* vilany fanasa'ko; Edoma no hanipaza' ko ny kiraro ko: Filisitia no hifalia'ko.

9 Iza no hitondra ahy *any an*-tanâna mafy? iza no hitarikia ahy ho any Edoma?

10 Tsy hianao va, Andriamanitra, *izay* efa nanary anay? ary *hianao* Andriamanitra, *izay* tsy niara-nivoaka tamy ny miaramila nay?

11 Vonjeo izahay amy ny fahoriana: fa zava-poana ny famonjena atao ny ny olona.

12 Andriamanitra no hahereza'nay: fa izy *no* hanitsakitsaka ny fahavalo nay.

## SALAMO LXI.

*Fihirany* Davidra, Any ny Mpiventy hira amy ny Neginota.

Henoy ny fitaraina'ko, Andriamanitra O; tandremo ny fivava' ko.

2 Any am-parany ny tany no hitaraina'ko amy nao, raha vonto n'alahelo ny fo ko: ento aho ho any amy ny vatolampy *izay* avo no ho izaho.

3 Fa hianao no fialofa'ko, sy trano fiarova'ko tamy ny fahavalo.

4 Izaho hitoetra ao amy ny taberinakily nao mandrakizay: izaho hatoky ny fanaronany ny elatr'ao *ahy*. Sela.

5 Fa hianao Andriamanitra O, efa nandre ny voady ko: efa nome'nao *ahy* ny lova ny izay matahotry ny anara'nao.

6 Hianao hahela ny fiainany ny mpanjaka: *ary* ny taona ny hahatratra ny taranaka maro.

7 Izy hitoetra eo anatrehan' Andriamanitra mandrakizay: amboary ny famindram-po sy ny fahamarinana hiaro azy.

8 Ka dia hidera ny anara'nao mandrakizay aho, hanala'ko ny voady ko isan'andro.

## SALAMO LXII.

Fihirany Davidra, Ho any ny Mpiventy hira amy ny Jediotiona.

Ny fanahy ko miandry an'Andriamanitra tokoa: f'izy *no* famonjena ahy.

2 Izy hiany *no* vatolampy ko sy famonjena ahy; *izy no* aro ko, dia tsy ho hetsehina loatra aho.

3 Mandrapahoviana no hisaina'nareo *hanao* ratsy amy ny olona? ho vonoina hianareo rehetra: *ho* tahaky ny manda mirona, *ary* ny rova mihevihevy *hianareo.*

4 Izy miray saina hampiala *azy* amy ny fahatsara'ny hiany: laingia no sitra'ny: izy misaotra amy ny vava ny, fa manozona am-po ny.

5 Ry fanahy ko, miandrasa an' Andriamanitra hiany; fa izy *no* antenai'ko.

6 Izy hiany *no* vatolampy ko sy famonjena ahy: *izy no* aro ko; *ka* tsy ho hetsehina aho.

7 Amy n'Andriamanitra ny famonjena ahy, sy ny voninahitr'o: ny vatolampy ny hery ko, *sy* ny aro ko, amy n'Andriamanitra.

8 Matokia azy mandrakariva hianareo olona: avoahy eo anatreha'ny ny fo nareo: Andriamanitra *no ho* aro nay. Sela.

9 Zava-poana tokoa ny zanaky ny ambany, ary laingia ny zanaky ny ambony; raha atao ny amy ny mizana *dia maivana* no ho ny tsinontsinona izy.

10 Aza matoky ny fandozana, ary azy halatra no ireharehana: raha mitombo harena, aza mampitoetra ny fo nareo *amy ny*.

11 Andriamanitra efa niteny indray mandeha: izaho nandre izao indroa; fa *an'*Andriamanitra ny hery.

12 Ary anao ny famindram-po, Tompo O, fa hianao hanome ny olona rehetra manaraky ny asa ny.

## SALAMO LXIII.

Fihirany Davidra raha tany an-efitry Jiodaha izy.

ANDRIAMANITRA O, hianao *no* Andriamanitr'o; izaho hitady anao maraina: ny fanahy ko mangetaheta anao, ny nofo ko maniry anao, ao amy ny tany maina sady mangentana tsy misy rano;

2 'Mba hijery ny hery nao sy ny voninahitr'ao toy ny nijere'ko anao teo amy ny fahamasinana.

3 Ny molotr'o hidera anao, fa tsara no ho ny aina ny fiantra'nao.

4 Izany no isaora'ko anao raha *'mbola* velona aho: izaho hanandratra ny tana'ko amy ny anara'nao.

5 Ho voky ny fanahy ko toy ny tsoka sy ny tavy; ary ny vava ko hidera *anao* amy ny molotra falifaly:

6 Raha mahatsiaro anao aho ao amy ny fandria'ko, *sy* mihevitra anao ao amy ny fiambenan'*alina*.

7 Fa hianao efa nanampy ahy, dia ho faly ao am-

bany ny aloky ny elatr'ao aho.
8 Ny fanahy ko homba anao tokoa: ny tana'nao ankavanana mihazona ahy.
9 F'izay mitady ny fanahy ko *'mba* ho simba'ny no hankany amy ny tany ambany.
10 Izy ho lavo ny sabatra: izy ho anjarany ny amboadia.
11 Fa ny mpanjaka hifaly amy n'Andriamanitra; ho ravo izay rehetra mianiana amy ny: fa hakombo'ny ny vava ny izay rehetra mandaingia.

## SALAMO LXIV.

Any ny Mpiventy hira, Fihirany Davidra.

Henoy ny feo ny fivava'ko Andriamanitra O: arovy ny ai'ko amy ny fahatahora'ko ny fahavalo.
2 Afeno ny fihendreny ny ratsy fanahy aho; ny fikiomiany ny mpanao ratsy:
3 Izay mandranitra ny lela ny toy ny sabatra, *ary* mandefa ny *zanatsipikia ny*, teny mangidy:
4 'Mba hitifitra ny mahitsy mangina: izy mitifitra azy tampoka, ka tsy matahotra.
5 Izy mampahery ny tena ny amy ny teny ratsy: izy miresaka hamela-pandrikia mangingina; hoy izy, Iza no hahita azy?
6 Izy mitady heloka; izy manao izay hay ny amy ny fitadiavana; lalina *ny fiheverany* ny kibo, sy ny fo ny izy rehetra.
7 Fa Andriamanitra hamely zana-tsipikia azy; ho voa tampoka izy.
8 Ka dia hanody azy, ny lela ny: dia handositra izay rehetra mahita azy.
9 Ary ny olona rehetra hatahotra, ary hitory ny asa n'Andriamanitra; f'izy hihevitra tsara ny natao ny.
10 Ny marina ho faly amy ny Jehovah, ka hatoky azy; ary ho ravo ny mahitsy fo rehetra.

## SALAMO LXV.

Any ny Mpiventy hira, Salamo *sy* Fihirany Davidra.

Dera miandry anao, any Ziona, Andriamanitra O: ary hianao no hanefa'ny ny voady.
2 Hianao mpihaino ny fivavaka, hianao no hanatona'ny ny nofo rehetra.

3 Ny teny ratsy mandresy ahy: ny fahadisoa'nay, ho diovi'nao izy.

4 Sambatry *izay olona* no fidi'nao, ampankanesi' nao 'mba hitoetra ao amy ny kianja nao: izahay ho voky ny hatsarany ny trano nao, *dia* ny tempoly nao masina.

5 *Amy ny* zavatra mahatahotra amy ny fahamarinana no hamalia'nao anay, Andriamanitry ny famonjena anay, *izy no* toky ny ny farany ny tany rehetra, sy izay lavitra *ambony* ny ranomasina:

6 Ny hery ny no nampitoera'ny mafy ny tendrombohitra; hery no isikina'*ny*:

7 Izay mampitsahatra ny rohondrohony ny ranomasina, ny fitopatopany ny onja'ny, ary ny fitabatabany ny olona.

8 Ary izay mitoetra amy ny farany tany matahotra ny famantarana *atao* nao: hanao mampihira ny fandehanany ny marain-tsihariva.

9 Hianao mamangy ny tany, ka mandena azy: ny ony n'Andriamanitra tondra-drano no ampahavokara' nao azy betsaka; hianao mamboatra vary ho azy, raha voa voatr'ao toy izany izy.

10 Hianao mahampoka ny moro'ny: hianao mampilatsaka ny orana amy ny lalandrano ny: orambatravatra no nandema'nao azy: ny loharano ny no tahi'nao.

11 Ny fahatsara'nao no manarona ny taona; ary ny aleha'nao mitete menaka.

12 Izy mitete *amy* ny ahitra any an-efitra; ary ny tanety madinikia mifaly manodidina.

13 Voa saron'ondry ny saha: ary heniky ny vary ny tany lemaka; izy mitabataba; *sady* mihira koa izy.

## SALAMO LXVI.

Any ny Mpiventy hira, Fihirany, *na* Salamo.

MANAVA feo fifaliana ho an'Andriamanitra, hianareo tany rehetra:

2 Mihirá ny voninahitry ny anara'ny: ataovy malaza ny fiderana azy.

3 Lazao amy n'Andriamanitra, Endrey, loza ny asa' nao! ny halehibe ny ny hery nao no hampaneiky ny fahavalo nao ho anao.

4 Ny tany rehetra hivavaka amy nao, ary hihira ho anao; izy hihira ny anara'nao. Sela.

5 Avia ary izahao ny asa n'Andriamanitra; loza *ny* atao *ny* amy ny zanak'olona.

6 Izy mampody ny ranomasina ho *tany* maina; izy nita ny ony an-tongotra: izy no nifalia'ntsikia tao.

7 Ny hery ny no anapaha'ny mandrakizay; ny maso ny mitazana ny firenena: aza avela hisandratra ny maditra. Sela.

8 Misaora an'Andriamani'tsikia, hianareo olona, ary ataovy ho re ny feo ny fiderana azy:

9 Izay mampitoetra ny fanahy ntsikia amy ny fiainana, ary tsy mamela ny tongo'tsikia ho hetsehina.

10 Fa hianao Andriamanitra efa nizaha toetra anay: hianao namantatra anay toy ny famantatry ny vola.

11 Hianao nitondra anay tany amy ny fandrikia; hianao nandatsaka fahoriana tamy ny vania'nay.

12 Hianao efa nampandeha ny olona tambony ny loha nay; izahay nandeha namaky ny afo sy ny rano: fa hianao efa namoaka anay ho any ny *fitoerana* tsara.

13 Izaho hiditra any an-trano nao 'mbamy ny fanatitra ho dorana: izaho hanefa ny voady ko amy nao,

14 Izay no tononi'ny ny molotr'o, sy navoaky ny vava ko, raha ory aho.

15 Izaho hanatitra ho anao ny matavy ho fanalamboady ho dorana, 'mbamy ny fanetonany ny ondry lahy; izaho hanatitra vositra aman'osy. Sela.

16 Avia, henoy nareo rehetra izay matahotra an'Andramanitra, fa izaho hitory izay natao ny tamy ny fanahy ko.

17 Ny vava ko no nitaraina'ko tamy ny, ary ny lela ko no nanandrara'ko azy.

18 Raha izaho mitandrina ny heloka am-po ko, ny Tompo tsy hihaino *ahy:*

19 Andriamanitra efa nandre tokoa; izy efa nihaino ny feo ny fivava'ko.

20 Hisaorana *anie* Andriamanitra, izay tsy nampiala ny fivava'ko, na ny famindram-po ny tamy ko.

## SALAMO LXVII.

Salamo *na* Fihirana, any ny Mpiventyhira amy ny Neginota.

ANDRIAMANITRA *anie* hamindrafo amy nay, ary hitahy anay; *ary* hampihiratra ny tava ny amy nay. Sela.

2 'Mba ho fantatry *ny aty* ambony ny tany ny aleha nao, ao amy firenena rehetra ny famonje'nao.

3 Aoka ny olona hidera anao Andriamanitra; aoka ny olona rehetra hidera anao.

4 Aoka hifaly sy hihira ny firenena: fa hianao hitsara marina ny olona, ary hanapaka ny firenena ambony ny tany. Sela.

5 Aoka ny olona hidera anao Andriamanitra, O; aoka ny olona rehetra hidera anao.

6 *Dia* ho vokatra ny tany; Andriamanitra, *dia* ny Andriamanitr'ay hitahy anay.

7 Andriamanitra hitahy anay, ary ny vazan-tany rehetra hatahotra azy.

## SALAMO LXVIII.

Salamo *na* Fihirany Davidra, any ny Mpiventy hira.

AOKA hitsangana ny Andriamanitra, aoka hiely ny fahavalo ny: ary aoka izay tsy tia azy handositra eo anoloa'ny.

2 Maneleza *azy* toy ny fanelezany ny setroka; aoka ho faty ny ratsy fanahy eo anatrehan'Andriamanitra toy ny fiempo ny ny loko eo anoloany ny afo.

3 Fa aoka ho faly ny marina; aoka izy ho ravo eo anatrehan'Andriamanitra: ary aoka ho faly dia ho faly izy.

4 Mihirá ho an'Andriamanitra, mihirá dera ny anara'ny: manandrata izay mitaingina ny lanitra, fa ny anara'ny JAHA, ary mifalia eo anatreha'ny.

5 Andriamanitra eo amy ny fonenany ny fahamasina' ny no ray ny ny kamboty, ary mpitsara ny mpitondratena.

6 Andriamanitra mampitoetra ny irery any an-trano: izy mamoaka izay mifato-gadra: fa ny maditra hitoetra amy ny *tany* maina.

7 Andriamanitra O, raha nialoha ny olo'nao hianao, raha nandoha namaky ny efitra hianao; Sela:

8 Nihorohoro ny tany, ka nitaitaikia ny lanitra no ho ny fanatrehan'Andriamanitra: i Sinay *aza nihorohoro* tamy ny fanatrehan' Andriamanitra, *dia* ny Andriamanitry Isiraely.

9 Hianao Andriamanitra *no* nandatsaka orana be, tamy ny no nampitoera'nao ny lova nao raha rerak'izy.

10 Ny fiangona'nao nitoetra teo: hianao Andriamanitra O, ny malahelo no nanamboara'nao ny fahatsara'nao.

11 Ny Tompo nanome ny teny: antoko maro be no nitory.

12 Nandositra dia nandositra ny mpanjaka ny ny maro: ary lay *vehivavy* nitoetra an-trano *no* nizara ny babo.

13 Na nandry teo amy ny vilany aza hianareo, *fa ho* tahaky ny ela-boromailala voa ravaky ny vola fotsy, ary ny volo ny *voa ravaky* ny volamena.

14 Ny Tsitoha raha nanely ny mpanjaka teo amy ny, *dia fotsy* tahaky ny fanala ny Salimona izy.

15 Ny tendrombohitr' Andriamanitra tahaky ny tendrombohitra Basana ; tendrombohitra avo tahaky ny tendrombohitra Basana.

16 Nahoana hianareo no mitsambikina, ry tendrombohitra avo ? *io* tendrombohitra *io* no fidin'Andriamanitra hitoera'ny ; eny no hitoerany ny Jehovah mandrakizay.

17 *Tsy omby* ro'alina ny fiara kodia n'Andriamanitra, *dia* anjely arivo miaina : ny Tompo mitoetra ao amy ny, *toy ny tao* i Sinay, tao amy ny fahamasinana.

18 Hianao efa niakatra tamy ny avo, hianao efa namabo babo: hianao efa nandray fanomezana ho any ny olona ; eny, dia *ho* any ny maditra, 'mba hitoera'ny ny Jehovah Andriamanitra *ao amy ny*.

19 Isaorana *anie* ny Tompo, *izay* manisy *sca* antsikia isan'andro *isan'andro*, dia Andriamanitra ny famonjena antsikia. Sela.

20 Andriamanitry ny famonjena no Andriamani' tsikia ; ary an'Andriamanitra Tompo ny fandosirana ny fahafatesana.

21 Fa Andriamanitra hahavoa ny loha ny ny fahavalo ny, ny volo ny ny tampondoha ny izay mandroso amy ny fahadisoana hiany.

22 Hoy ny Tompo, Izaho haka *ny olo'ko* indray any Basana, izaho hitondra *azy hiala* indray amy ny halalin-dranomasina :

23 'Mba hitsoboha'ny ny tongotr'ao amy ny ra ny ny fahavalo *nao*, *ary* ny lela ny ny amboa nao *toy* izany koa.

24 Izy efa nahita ny fandehana'nao, Andriamanitra O ; *dia* ny fandehanany ny Andriamanitr'o, Mpanjaka ko ao amy ny fahamasinana.

25 Nialoha ny mpihira, *nanaraka* ny mpanao miozikia : *'mba* teo *amy ny koa* ny ankizy vavy mpanao kipantsona.

26 Misaora an'Andriamanitra ao amy ny fiangonana, *dia* ny Tompo, *hianareo avy* amy ny loharano ny Isiraely.

27 Ao i Benjamina kely sy ny mpanapaka azy, ny andriandahy ny Jiodaha *sy* ny antoko ny, ny andriandahy ny ny Zebiolona, *sy* ny andriandahy ny Nafitaly.

28 Ny Andriamanitr'ao no nanome hery anao : Andriamanitra, hatanjaho izay natao nao tamy nay.

29 Ny mpanjaka hitondra fanatitra ho anao no ho ny tempoly nao izay ao i Jeriosalema.

30 Anaro ny maro mpitondra lefona, ny fiangonany ny ombe lahy, ambamy ny zanak omby n'olona, *mandra*-paneky *ny*, *ka mitondra* vola fotsy : elezo nao ny olon'tia ady.

31 Ny andriandahy hivoaka avy any Ejipitra ; ny Etiopia haninjitra ny tana'ny haingiana amy n'Andriamanitra.

32 Mihirá ho an'Andriamanitra hianareo fanjakany ny tany rehetra ; mihirá ny fiderany ny Tompo ; Sela :

33 Izay mitaingina ny lanitra ny lanitra *izay* hatramy ny taloha ; indro, izy mamoaka ny feo ny, *dia* feo mahery.

34 Omeo an'Andriamanitra ny hery : ny hatsara ny ao ambony ny Isiraely, ary ny hery ny ao amy ny lanitra.

35 Andriamanitra, hianao mahatahotra amy ny fitoera'nao masina : Andriamanitry ny Isiraely no manome hery sy fahatanjahana ho any ny olo'*ny*. Isaorana *anie* Andriamanitra.

## SALAMO LXIX.

Fihirany Davidra, Any ny Mpiventy hira amy ny Siosanima.

VONJEO aho Andriamanitra O; fa ny rano miditra hatramy ny fanahy *ko*.

2 Izaho milentikia amy ny fotaka lalina *ka* tsy *misy* hijanonana: efa omby amy ny rano lalina aho, ka difotra ny riaka aho.

3 Sasatry ny fitaraina'ko aho: maina ny tenda ko: pahina ny maso ko, raha niandry an'Andriamanitr'o aho.

4 Izay tsy tia ahy tsy maninona tsy maninona, be no ho ny volon-doha ko: mahery izay tahanimba ahy, dia tsitoha ny fahavalo ko tsy maninona tsy maninona: efa nonera'ko izay tsy nalai'ko.

5 Andriamanitra O, hianao mahalala ny fahadala'ko: ary ny helo'ko tsy miafina amy nao.

6 Aza avela ho menatra izay miandry anao, Tompo Jehovah ny maro, no ho ny fitiavana ahy: aza avela ho very hevitra izay mitady anao, Andriamanitry Isiraely, no ho ny fitiavana ahy.

7 Fa hianao no nitondra'ko latsa; ny henatra nanarona ny tava'ko.

8 Izaho efa tonga vahiny *amy* ny rahalahy ko, ary efa olon-ko-azy amy ny zanaky neny.

9 Fa ny fitiavana ny trano nao efa nahakely aina ahy; ary ny latsa izay nandatsa'ny anao efa nanjo ahy.

10 Raha nitomany aho, dia nahory ny fanahy ko tamy ny fifadiana, dia fandatsany ahy izany.

11 Ary fisaonana no natao ko ho fitafia'ko; ary efa ambentinteny amy ny aho.

12 Maneso ahy izay mipetraka ao am-bavahady; ary efa fihirany ny fileony aho.

13 Fa raha to'ahy, ny fivava'ko amy nao, Jehovah O, amy ny andro fankasitrahana: Andriamanitra O, henoy aho amy ny fahabe ny ny famindra'nao fo, amy ny fahamarinany ny famonje'nao.

14 Esory amy ny fotaka aho, ary aza avela hilentikia aho: aoka ho vonje'ny aho amy ny izay tsy tia ahy, sy amy ny rano lalina.

15 Aza avela ny rano tondraka handifotra ahy, na

ny lalina hanarona ahy, ary aza avela hikatona'ny ny vava lavaka aho.

16 Henoy aho Jehovah; fa tsara ny fiantra'nao: miverena amy ko manaraky ny habe ny famindra'nao fo.

17 Ary aza manafina ny tava nao amy ny mpanompo nao, fa ory aho: henoy faingiana aho.

18 Hatony ny fanahy ko, avoty izy: vonjeo aho no ho ny fahavalo ko.

19 Hianao efa nahafantatra ny fandatsa' ny ahy, sy ny henatr'o, sy ny fahafahamboninahitr'o: ny fahavalo ko rehetra eo anatreha'nao.

20 Ny faharatsiana efa nampivadi-po ahy; ary ory aho: ary izaho niandry *izay* niantra, fa tsy *nisy*; ary ny mpananatra, fa tsy nahita aho.

21 Ary afero no nome'ny ahy ho hani'ko; ary rano maharikivy no nome'ny ahy ho sotroi'*ko*, raha nangetaheta aho.

22 Aoka ny lataba'ny ho fandrikia eo anatreha'ny: ary ny fahasoava'*ny ho* fahatafintohinana.

23 Aoka ho jamba tsy hahita ny maso ny; ampangovito mandrakariva ny vania'ny.

24 Alatsaho amy ny ny fahatezera'nao, ary aoka ny firehetany ny fahavinira'nao hahazo azy.

25 Aoka ho foana ny trano ny: aza avela hisy hitoetra amy ny lay ny.

26 Fa izy manenjikia izay nasia'nao; ary izy mandatsa izay voa nao.

27 Ampio ny fampijaliany ny helo'ny; ary aza avela hankany amy ny fahamarina'nao izy.

28 Aoka ho simba'ny amy ny taratasy ny fiainana izy, ary aza 'mba soratana ao amy ny marina izy.

29 Fa malahelo sy mahantra aho: Andriamanitra O, aoka ny fanavota'nao hanandratra ahy amy ny avo.

30 Fihirana no hidera'ko ny anaran'Andriamanitra, ary fisaorana no hankalaza'ko azy.

31 Fa sitraky ny Jehovah izany no ho ny vositra, na ny tovom-bositra izay manan-tandroka, sy kotro.

32 Ny malemy fanahy hahita *ka* ho faly: ary ho velona ny fo nareo izay mitady an'Andriamanitra.

33 Fa ny Jehovah mihaino ny malahelo, ary tsy manaratsy izay nafato'ny.

34 Aoka ny lanitra sy ny tany, ny ranomasina sy izay rehetra mihetsiketsikia ao amy ny, hidera azy.

35 Fa Andriamanitra hamonjy any Ziona, ary hanangana ny tanána ny Jioda: 'mba hitoera'ny ny olona ao, ka hanana azy.

36 Ary ny zanaky ny mpanompo ny handova azy: ary hitoetra izay tia ny anara'ny.

## SALAMO LXX.

*Salamo* ny Davidra, any ny Mpiventy hira, ho fampahatsiarovana.

Andriamanitra O, faingiana hamonjy ahy; Jehovah O, faingiana hanampy ahy.

2 Aoka ho menatra sy ho very hevitra izay mitady ny fanahy ko: aoka izy hiamboho, ary ho afabaraka izay maniry handratra ahy.

3 Aoka hiamboho izy ho valy ny ny fahamenara'ny izay manao hoe, Hia, hia.

4 Aoka hianao no hifalia'ny sy hiravoravoa'ny izay rehetra mitady anao: ary aoka izay mitady ny famonje'nao hanao hoe mandrakariva, Aoka Andriamanitra no hankalazaina.

5 Fa malahelo sy mahantra aho: faingiana ho amy ko, Andriamanitra O: hianao *no* manampy ahy sy mamonjy ahy; aza ela, Jehovah O.

## SALAMO LXXI.

Jehovah O, hianao no itokia'ko: aza avela ho menatra mandrakizay aho.

2 Vonjeo ny fahamarina'nao aho, ary ampandosiro aho: aondreho amy ko ny sofi'nao, ary vonjeo aho.

3 Aoka ho vatolampy honena'ko hianao, haleha ko mandrakariva: hianao efa nandidy hamonjy ahy; fa hianao *no* vatolampy ko sy fiarovana ahy.

4 Andriamanitr'o O, vonjeo aho amy ny tánany ny ratsy fanahy, amy ny tánany ny olona tsy marina sy mandoza.

5 Fa hianao *no* fanantena'ko, Jehovah, Tompo ko; *hianao no* toky ko hatry ny fony aho tanora.

6 Hianao no niankina'ko hatrany an-kibo: hianao no nampiala ahy tany an-kibo ny ineny: *ho* mandraka riva ny fidera'ko anao.

7 Izaho toy ny zavatra mahatalanjona ny maro; fa hianao *no* fiarova'ko mafy.

8 Aoka ho feno ny fiderana anao *sy* ny voninahitr'ao ny vava ko anio tontolo andro.

9 Aza manary ahy amy ny ahantera'ko; aza mahafoy ahy, raha ketraka ny hery ko.

10 Fa ny fahavalo ko miteny hanohitra ahy; ary izay miray tetikia, *no* mihendry ny fanahy ko,

11 Hoe, Andriamanitra efa nahafoy azy: enjeho, ka sambory izy; fa tsy *misy* hamonjy.

12 Andriamanitra O, aza manalavitra ahy: Andriamanitr'o O, faingiana hanampy ahy.

13 Aoka ho menatra *sy* ho ritra ny fahavalo ny ny fanahy ko; aoka ho sarona'ny ny fanaratsiana, sy fahafahamboninahitra izay mitady handratra ahy.

14 Ary izaho hanantena mandrakariva, fa 'mbola hatao ko manoatra ny fidera'ko anao.

15 Ny vava ko hitory ny fahamarina'nao *sy* ny famonje'nao anio tontolo andro; fa tsy fantatr'o ny isa *ny*.

16 Ny hery ny Jehovah Tompo no andehana'ko: izaho hanonona ny fahamarina'nao, dia ny anao hiany.

17 Andriamanitra O, hianao efa nampianatra ahy fony aho tanora: ary mandrak'ankehitriny no nitoria' ko ny asa nao mahagaga.

18 Ary ankehitriny Andriamanitra O, aza mahafoy ahy rehefa tratrantitra sy fotsy volo aho: mandrapilaza'ko ny sandry nao amy ny *ity* taranaka *ity*, *sy* ny hery nao amy ny izay rehetra ho avy.

19 Ary avo indrindra ny fahamarina'nao, Andriamanitra, izay nanao zava-dehibe: Andriamanitra, iza no tahaka anao!

20 *Hianao* iza efa nampahita ahy ny fahoriana maro sy mafy, *no* hamelona ahy indray, ary hanangana ahy indray hiala amy ny halalinany ny tany.

21 Hianao hampitombo ny halehibiaza'ko, ary hampifaly ahy amy ny manodidina.

22 Izaho hidera anao amy ny salitery koa, *dia* ny fahamarina'nao, Andriamanitr'o O: hianao no hihira' ko amy ny lokanga, hianao Iray Masina ny Isiraely.

23 Ny molotr'o hifaly indrindra raha mihira anao aho; ary ny fanahy ko izay navota'nao.

24 Ny lela ko koa hiteny ny fahamarina'nao anio tontolo andro: fa efa menatra, sy afabaraka, izay mitady handratra ahy.

## SALAMO LXXII.

*Fihirana* ho any Solomona.

Andriamanitra O, omeo any ny mpanjaka ny fitsara' nao, ary ho any ny zanaky ny mpanjaka ny fahamarina'nao.

2 Izy hitsara ny olo'nao amy ny fahamarinana, ary ny malahelo nao amy ny fitsarana.

3 Ny tendrombohitra hitondra fiadanana ho amy ny olona, ary ny havoana amy ny fahamarinana.

4 Izy hitsara ny malahelo amy ny olona, izy hamonjy ny zanaky ny mahantra, ary hanorotoro ny mpandoza.

5 Izy hatahotra anao toy ny faharetany ny masoandro sy ny volana, hahatratra ny taranaka rehetra.

6 Izy hidina tahaky ny ranonorana amy ny ahitra manerobona: tahaky ny orana mivatravatra mandena ny tany.

7 Hamony ny marina amy ny andro ny; ary be ny fiadanana mandrapahatsy hisy volana intsony.

8 Ary izy hanapaka hatramy ny ranomasina, ka hatramy ny ranomasina, ary hatramy ny ony ka hatramy ny farany ny tany.

9 Izay mitoetra any an-efitra hiondrikia eo anatreha' ny; ary ny fahavalo ny hilelaka ny vovoka.

10 Ny mpanjaka ny Tarisisa sy ny nosy hitondra fanatitra: ny mpanjaka ny Siheba, sy ny Seba hanatitra fanomezana.

11 Ary ny mpanjaka rehetra hiondrikia eo anatreha' ny: *ary* ny firenena rehetra hanompo azy.

12 Fa izy hamonjy ny mahantra raha mitaraina izy; *dia* ny malahelo koa sy *ny* tsy manan-kamonjy.

13 Izy hiantra ny malahelo sy ny mahantra, ary hamonjy ny fanahy ny ny mahantra.

14 Izy hanafaka ny fanahy ny amy ny fitaka sy ny loza: ary ho soa eo imaso ny, ny ra ny.

15 Ary izy ho velona, ka home'ny azy ny volamena

ny Siheba: ary izy no anavam-bavaka mandrakariva; *ary* ho deraina isan'andro.
16 Hisy vary erantanan'ila amy ny tany any antampony ny tendrombohitra; ny fahavokara'ny hihetsiketsikia tahaky ny Lebanona: ary *ny* any an-tanána hidokadoka tahaky ny ahitra amy ny tany.
17 Ho mandrakizay ny anara'ny, ho tahaky ny masoandro no hitondran-jana'ny ny anarand'ray ny: ary izy ho fitahiany *ny olona; ary* ny firenena rehetra hiantso azy, *hoe*, finaritra.
18 Isaorana *anie* ny Jehovah Andriamanitra, Andriamanitry Isiraely, izy hiany no manao zavatra mahagaga.
19 Ary isaorana mandrakizay *anie* ny anara'ny malaza: ary aoka ho henikia ny voninahi'ny ny tany rehetra; Amena, dia Amena.
20 Vita ny fivavaky Davidra zanaky Jese.

## SALAMO LXXIII.

Fihirany Asafa.

Andriamanitra tsara ho any Isiraely tokoa, *dia* ho any izay madio fo.
2 Fa raha to'ahy, saiky tafintohina ny tongotr'o; saiky solafaka ny dia ko.
3 F'izaho nialona ny adala, *raha* nahita ny fanambinany ny ratsy fanahy.
4 Fa tsy *misy* famatorana amy ny fanafatesa'ny: fa mafy ny hery ny.
5 Izy tsy ory tahaky ny olona; na fadiranovana tahaky ny olona.
6 Izany no anodidina'ny ny fiavonavonana azy toy ny tongalikia; *ary* no nitafia'ny ny loza *tahaky* ny lamba.
7 Bongo ny tavy ny maso ny: manana mihoatra no ho ny iri'ny ny fo ny izy.
8 Izy efa ratsy, ary miteny ratsy ny fahoriana: izy miteny avonavona.
9 Izy manao ny vava ny hanohitra ny lanitra, ary ny lela ny mandeha hamaky ny tany.
10 Izany no iverena'ny ny olo'ny aty: ary rano erany *kapoaka* no fiaza'ny ho azy.

11 Ary hoy izy, Atao n'Andriamanitra ahoana no hahalala? ary manam-pahalalana va ny Avo indrindra?
12 Indro, ireto no ratsy fanahy izay ambini'ny amy ny izao fahavelomana izao; izy mitombo harena.
13 Izaho efa nanadio ny fo ko foana tokoa, ary nanoza ny tana'ko tamy ny fahamarinana.
14 F' efa fadiranovana aho any tontolo andro, ary efa nijaly isamaraina.
15 Raha hoy izaho, Izaho hiteny izany; indro, izaho hanao izay tsy mety *amy* ny taranaky ny zanak'ao.
16 Raha nihevitra hahalala izany aho, *dia* nahory ahy loatra izany;
17 Hatramy ny izay nidira'ko tamy ny trano fahamasinan' Andriamanitra; *dia* nahalala ny fara'ny aho.
18 Hianao nampitoetra azy tokoa tamy ny fitoerana mahasolafaka: hianao nanary azy tamy ny fanimbana.
19 Endrey no rava'ny vetivety foana izy! ritra ny tahotra tokoa izy.
20 Tahaky ny nofy raha mifoha ny olona; Tompo O, raha mifoha hianao, hanaratsy ny endri'ny hianao.
21 Ka dia ory ny fo ko, ary ny voa ko no tsindroni'ny.
22 Dia adala aho, ka tsy nahalala *aho*: dia *toy* ny biby eo anatreha'nao aho.
23 Kandrefa amy nao mandrakariva aho, hianao no nitantana ny tana'ko ankavanana.
24 Ny anatr'ao no hitondra'nao ahy, ary rehefa afaky izany dia ho raisi'nao *ho amy* ny voninahitra aho.
25 Iza no ho ahy any an-danitra? ary tsy *misy* ambony ny tany *izay* iri'ko, afa tsy hianao.
26 Reraky ny nofo ko sy ny fo ko: Andriamanitra no hery ny ny fo ko, sy ny anjara'ko mandrakizay.
27 F' indro, ho faty izay manalavitra anao: efa no simba'nao izay misintaka amy nao.
28 Fa tsara ho ahy hanakaiky an' Andriamanitra: Jehovah Tompo no nitokia'ko, 'mba hitoria'ko ny asa nao rehetra.

## SALAMO LXXIV.

Masikily ho any Asafa.

ANDRIAMANITRA O, nahoana hianao no nanary *anay*

mandrakizay? nahoana no manetona ny fahatezera'-nao amy ny ondry anahitry ny *fahateveza*'nao.

2 Tsarovy ny fiangona'nao izay no vidi 'nao fony taloha; ny tsorakazo ny ny lova nao, *izay* navota'nao; tendrombohitra Ziona izay nonena'nao.

3 Manangána ny tongotr'ao amy ny fanimbana mandrakizay, *dia* ny ratsy rehetra *izay* natao ny ny fahavalo ko tao amy ny fahamasinana.

4 Ny fahavalo nao miantsoantso tao afovoa'ny ny fiangona'nao; izy manangana ny faneva ny *ho* famantarana.

5 Nalaza *ny olona* manaraky ny nanangana'ny ny famaky amy ny hazo matevina.

6 Fa ankehitriny ny asa narafi'ny no rava'ny ny famaky sy tantanana indray mandeha.

7 Izy efa nandoro ny fahamasina'nao; mihatra amy ny tany no nandotoa'ny ny fonenany ny anara'nao.

8 Hoy izy tam-po ny, Aoka ho ravan-tsikia avokoa izy: izy efa nandoro izay *mety ho* sinagogy n'Andriamanitra tany an-tany.

9 Izahay tsy mahita ny famantara'nay: tsy *misy* mpaminany intsony: ary tsy *misy* mahalala ao amy nay, mandrapahoviana.

10 Andriamanitra O, mandrapahoviana no hanaratsi'ny fahavalo? ny rafilahy hiteny ratsy ny anara'nao mandrakizay va?

11 Nahoana hianao no mampihemotra ny tana'nao, dia ny tana'nao ankavanana? ampialao amy ny tratra nao *izy*.

12 Fa Andriamanitra *no* mpanjaka ko hatramy ny taloha, *ka* manao famonjena eo afovoany ny tany.

13 Efa no sarahi'ny ny hery nao ny ranomasina: efa no vaki'nao ny lohany ny trozona tanati-rano.

14 Hianao nanorotoro ny lohany ny mamba lehibe, *ary* nanome azy *ho* haniny ny olona monina any an-efitra.

15 Hianao nampisaraka ny loharano sy ny ony: hianao nahamaina ny ony mahery.

16 Anao ny andro, anao koa ny alina: hianao no namboatra ny mazava sy ny masoandro.

17 Hianao no nametra ny farany ny tany rehetra: hianao no nanao ny lohataona sy ny ririnina.

18 Jehovah O, tsarovy izao, *fa* nanaratsy ny fahavalo, ary ny olona adala niteny ratsy ny anara'nao.

19 Aza manolotra ny ainy ny voromailala nao ho any ny fiangonany *ny ratsy fanahy:* aza manadino mandrakizay ny fiangonany ny malahelo nao hianao.

20 Jereo ny fanekena : fa henikia fonenan-doza ny fitoera-maizina amy ny tany.

21 Aza avela hiverina menatra ny ory: aoka ny malahelo sy ny mahantra hidera ay anara'nao.

22 Mitsangána, Andriamanitra, alaharo ny teny nao: tsarovy ny fanaratsiny ny adala anao isan'andro.

23 Aza manadino ny feo ny ny fahavalo nao: mitombo mandrakariva ny fitabatabany izay mitsangana hanohitra anao.

## SALAMO LXXV.

Amy ny Mpiventy hira Ali-tasikita, Salamo *na* Fihirana ho any Asafa.

Andriamanitra O, hianao no hisaora'nay, *hianao* no hisaora'nay : fa *'mba* akaiky ny anara'nao ny asa nao mahagaga no mitory.

2 Raha hanao fotoan'andro aho, dia hitsara marina aho.

3 Ho levona ny tany sy izay rehetra monina ao amy ny ; izaho no mihazona ny fanohanany. Sela.

4 Hoy izaho tamy ny adala, Aza manao adaladala : ary tamy ny ratsy fanahy, Aza manandratra ny tandroka :

5 Aza manandratra ny tandrok'areo amy ny avo : aza miteny mafy.

6 Fa ny fanandratana tsy *avy* any atsinanana, na any andrefana, na any an-efitra.

7 Fa Andriamanitra no mpitsara: izy manetry ny anankiray, ary manandratra ny anankiray.

8 Fa ao an-tánany ny Jehovah ny kapoaka, ary mena ny toaka; feno fangaroharoana izy; ary naidi'ny izany: fa ny faika'ny no ho fiazany ny ratsy fanahy rehetra amy ny tany ka dia ho sotroi'ny.

9 F' izaho hitory mandrakizay; izaho hihira ho an'Andriamanitry Jakoba.

10 Ary ny tandroky ny ratsy fanahy rehetra ho tapahi'ko; *fa* ny tandroky ny marina no hasandratra.

## SALAMO LXXVI.

Any ny Mpiventy hira amy ny Neginota, Salamo, na Fihirana ho any Asafa.

ANDRIAMANITRA malaza ao i Jioda: ny anara'ny lehibe ao i Isiraely.

2 Ary ny taberinakily ny ao i Salema, ary ny fonena' ny ao i Ziona.

3 Teo no namakia'ny ny zana-tsipikia, ny ampingia, sy ny sabatra, ary ny fiadiana. Sela.

4 Malaza, *ary* tsara hianao no ho ny tendrombohitra fitohana.

5 Ny madi-po no baboi'ny, izy natory ny tory ny: ary ny olo-mahery rehetra samy tsy mahita ny tana'ny.

6 Andriamanitry Jakoba O, amy ny fananara'nao no nampatori'ny ny fiarakodia sy ny soavaly.

7 Hianao, *dia* hianao *no* hatahorana: ary iza no mahajanona eo anatreha'nao raha vao tezitra hianao?

8 Eny an-danitra hianao nampandre ny fitsarana; ny tany natahotra, ka sina,

9 Raha nitsangana ho amy ny fitsarana, Andriamanitra, 'mba hamonjy ny malemy fanahy rehetra ambony ny tany. Sela.

10 Ny fahatezerany ny olona hidera anao tokoa: ny sisa ny ny fahatezerana harova'nao.

11 Mivoadia, ka *dia* efao amy ny Jehovah Andriamanitr'areo: aoka izay rehetra manodidina azy hitondra fanomezana ho any izay tokony hatahorana.

12 Izy hanimba ny fanahy ny andriandahy: izy mahatahotry ny mpanjaky ny tany.

## SALAMO LXXVII.

Any ny Mpiventy hira, Jediotiona, Fihirana ho any Asafa.

NY FEO ko no nitaraina'ko tamy n'Andriamanitra, *dia* ny feo ko tamy n'Andriamanitra; ary izy nihaino ahy.

2 Tamy ny andro fahoria'ko no nitadiava'ko ny Tompo: izaho naninjitry ny tana'ko no ny alina, ka tsy nitsahatra: ny fanahy ko tsy nety faly.

3 Izaho nahatsiaro an'Andriamanitra, ary dia ory: izaho nitaraina, ary ory indrindra ny fanahy ko. Sela.

4 Hianao mampahatsiaro ny maso ko: izaho ory, ka tsy mahateny.

5 Izaho nihievitry ny andro fahiny, ny taon-dasan' ela.

6 Izaho mahatsiaro ny fihira'ko no ny alina: izaho mitaria amy ny fo ko: ary ny fanahy ko nitady mafy.

7 Ny Tompo hanary mandrakizay va? ary tsy hiantra intsony va izy?

8 Lasa mandrakizay va ny famindram-po ny? tsy hefai'ny mandrakizay mandrakizay va ny teny *ny?*

9 Efa nanadino hiantra va Andriamanitra? efa niaro ny famindram-po ny va izy no ho ny fahatezerana? Sela.

10 Ary hoy izaho, Izao *no* fahoria'ko: *f'izaho hahatsiaro* ny taona ny ny tanana ankavanany ny avo indrindra.

11 Izaho hahatsiaro ny asa ny ny Jehovah; eny, *f'*izaho hahatsiaro ny fahagaga nao tony taloha.

12 F' izaho hihievitry ny asa nao rehetra, ary hiteny ny atao nao.

13 Andriamanitra O, ny aleha, nao ao amy ny fahamasinana: iza *no* Andriamanitra lehibe tahak' an'Andriamanitr'*ay!*

14 Hianao *no* Andriamanitra izay manao fahagagana hianao efa nampahalala ny hery nao tao amy ny olona.

15 Ny sandry *nao* no nanavota'nao ny olo'nao, zanaky Jakoba ny Josefa. Sela.

16 Ny rano nahita anao, Andriamanitra O, ny rano nahita anao; natahotry izy: ny lalina voa hebintrebina koa.

17 Nanidin-drano ny rahona: nikotrokotroky ny lanitra: lasa koa ny zanatsipik'ao.

18 Tao amy ny lanitra ny fikotrokotroky ny kotrok' ora'nao: ka nahazava izao tontolo izao ny helatra: nihovotrovotra sy nihorohoro ny tany.

19 Ao an-dranomasina ny lála'nao, ary ao amy ny rano lehibe ny aleha nao, ka tsy fantatra ny dia nao.

20 Ny tánany ny Mosesy sy Arona no nitondra'nao ny olo'nao, toy ny ondry irai-dia.

# SALAMO LXXVIII.

Masikily ny Asafa.

HENOY ny laláko, ry olo'ko: aondreho ny sofi'nareo amy ny teny ny vava ko.

2 Izaho hanokatry ny vava ko amy ny fanoharana: izaho hanonona ny ohabolana fony taloha:

3 Izay efa re ntsikia, sy fanta'*tsikia* sy ny nambara ny ny ray ntsikia tamy ntsikia.

4 Isikia tsy hanafina *izany* amy ny zana'ny, *fa* hanambara amy ny taranaka ho avy, ny fiderana any Jehovah, sy ny hery ny, ary ny fahagaga'ny izay natao ny.

5 F' izy nampitoetra filazana teo amy ny Jakoba, ary nanendry lalána teo amy ny Isiraely, izay nandidia' ny an-dray ntsikia, 'mba hampahafantari'ny izany ny zana'ny:

6 'Mba ho fantatry ny taranaka ho avy, *dia* ny zaza *izay* hateraka; *izy* hitsangana sy hitory *izany* amy ny zana'ny.

7 'Mba hampitoera'ny ny fanantena'ny amy n'Andriamanitra, ary 'mba tsy hanadinoa'ny ny asa n'Andriamanitra, fa hitandrema'ny ny didy ny:

8 Ary 'mba tsy ho tahaky ny ray ny, taranaka maditra sy miodina; taranaka *izay* tsy namboatry ny fo ny ho marina, ary ny fanahy ny tsy 'mba nifikitra tamy n'Andriamanitra.

9 Ny zanaky Efiraima manam-piadiana, mitondra tsipikia, *ka* nianotra tamy ny andro niadiana.

10 Izy tsy nitandrina ny faneken'Andriamanitra, ary tsy nety nandeha tamy ny lalá'ny;

11 Ary nanadino ny asa ny sy ny fahagaga'ny izay naseho ny tamy ny.

12 Zava mahagaga no natao ny teo imaso ndray ny, tany amy ny tany Ejipitra, *tany an*-tsaha Zoana.

13 Izy nampisaraky ny ranomasina, ary nitondra azy hita; ary izy nampijanona ny rano toy ny fitambarana.

14 Ary rahona no nitondra'ny azy no ny andro, sy fahazavany ny afo mandritry ny alina.

15 Izy namaky ny vatolampy tany an-efitra, ary nampisotro *azy* tahaky *ny amy* ny rano lalina.

16 Ary izy nampivoaky ny rano maria tamy ny vatolampy, ka nampaharia ny rano toy ny ony.

17 F' izy vao mainkia nanota tamy ny, ka nahatezitry ny avo indrindra tany an-efitra.

18 Ary izy naka fanahy an'Andriamanitra tam-po ny tamy ny nangatahi'ny hanina no ho ny fila'ny.

19 Ary izy nanaratsy an'Andriamanitra; hoy izy, Mahavoatra latabatra any an-efitra va Andriamanitra?

20 Indro, izy namely ny vatolampy, dia nikiararana ny rano, ka nihiaony tondraka; mahavanona mofo koa va izy? mahatonga hena ho any ny olo'ny va izy?

21 Ary *dia* nandre *izany* ny Jehovah, ka tezitra: afo *no* nirehitra tamy ny Jakoba, ary fahatezerana koa nankamy ny Isiraely;

22 No ho ny tsy ninoa'ny an'Andriamanitra, sy ny tsy natokia'ny ny famonje'ny:

23 Nefa izy efa nandidy ny rahona tany ambony, ary namoha ny varavarany ny lanitra,

24 Ka nandatsaka mana ho hanina *izy*, dia nanomeza'ny azy ny vary ny ny lanitra.

25 Ny fihinany ny mahery no hani'ny ny olona: dia nanatera'ny hanina hahavoky azy.

26 Izy nampandeha ny rivotra atsinanana amy ny lanitra: ary ny hery ny no nitondra'ny ny rivotra atsimo.

27 Ary izy nandatsaky ny hena tao amy ny toy ny vovoka, ary ny voromanidina toy ny fasiky ny ranomasina:

28 Ka dia nalatsa'ny teo afovoa'ny ny toby ny izy, *dia* manodidina ny fonena'ny.

29 Ary izy nihinana, ka dia voky tsara: fa nome'ny azy ny iri'ny;

30 Izy tsy niala tamy ny fila'ny. Fa raha 'mbola teo am-bava ny hiany ny hani'ny,

31 Ny fahatezeran'Andriamanitra nankamy ny, ka namono izay matavy, ka dia nahareraky ny zatovo ny Isiraely.

32 Nefa izany rehetra izany, *dia* nanota hiany izy, ary tsy nino tamy ny fahagaga'ny.

33 Ary dia ritra tamy ny zava-poana ny andro ny, ary ny tao'ny tamy ny fahoriana.

34 Raha no vonoi'ny izy, dia vao nitady azy izy: ary niverina, ka nitady an'Andriamanitra haingiana izy.
35 Ary izy nahatsiaro fa Andriamanitra *no* vatolampy ny, ary Andrimanitra avo *no* mpanavotr'azy.
36 Kandrefa izy no roboi'ny ny vava ny, ary izy no laingiai'ny ny lela ny.
37 Fa tsy marina amy ny ny fo ny, na mifikitra amy ny faneke'ny izy.
38 Fa be ny famindram-po ny, *dia* navela ny ny helo'*ny*, ka tsy naringia'ny *izy*; ary matetikia no nampitsahara'ny ny fahatezera'ny, ka tsy no hetsehi' ny avokoa ny fahavinira'ny.
39 F' izy nahatsiaro fa nofo *hiany* izy; *fa* rivotra lasa, ka tsy miverina intsony.
40 Impiry izy no niodina tamy ny, tany an-efitra, *ary* nahory azy tany amy ny tany lavavolo!
41 F' izy niodina, ary naka fanahy an'Andriamanitra, ary nanjehi-tandroka ny Iray Masiny Isiraely.
42 Izy tsy nahatsiaro ny tána'ny, *na* ny andro izay namonje'ny azy tamy ny fahoriana.
43 Nanao ahoana ny famantara'ny natao ny tany Ejipitra, ary ny fahagaga'ny tany an-tsaha Zoana.
44 Ka nampodi'ny ny ony ny ho ra; sy ny sampa'ny, ka tsy azo ny ho sotroina.
45 Izy nanatitra lalitra samy hafa tao amy ny, izay nihinana azy; sy ny sahona izay nanimba azy.
46 Ary izy nanome ny vokatry ny tany ny ho any ny sompanga, ary ny asa ny ho any ny valala vao.
47 No vonoi'ny havandra ny voalobo'ny, ary no vonoi'ny havandra vaventy ny hazo siokamino ny.
48 Ary no hidia'ny havandra ny omby ny, ary no hidia'ny varatra ny ondry ny.
49 *Izy* naniraha'ny ny anjely ratsy, handatsaha'ny ny firehetany ny fahatezera'ny, fahavinirana sy fahasosorana, ary fahoriana.
50 Izy nanao lálana *haleha* ny ny fahatezera'ny; izy tsy niaro ny ai'ny tamy ny fahafatesana, ary no foy ny ho any aretin-dratsy ny ai'ny;
51 Ary namely ny *lahy* matoa rehetra tany Ejipitra; izay loha ny ny hery *ny*, tany an-day ny Hama:
52 F' izy nampandeha ny olo'ny toy ny ondry, ary

nitondra azy tany an-efitra toy ny ondry iraidia.
53 Ary izy nitondra azy tsara, ka tsy natahotra izy: fa ny ranomasina nanarona ny fahavalo ny.
54 Izy nitondra azy ho amy ny sisiny ny fahamasina' ny, *dia amy ny* ity tendrombohitra ity, *izay* navota'ny ny tana'ny ankavanana.
55 Ary ny firenena no roahi'ny teo anoloa'ny, ary ny lova ny no zarai'ny tamy ny fitsípikia, ka namponeni'ny tany an-day ny, ny fireneny Isiraely.
56 Nef' izy *'mbola* naka fanahy sy nahatezitra an' Andriamanitra avo indrindra *hiany*, ary tsy nitandrina ny filaza'ny:
57 Fa nihemotra, ary nanao izay tsy mety tahaky ny ray ny; dia nivilivily izy tahaky ny tsipíkia manjiona.
58 Fa ny fitoera'ny avo no nampahatezera'ny azy, ary ny endri-java'ny no nampialona'ny azy.
59 Raha nandre *izany* Andriamanitra, *dia* tezitra, ary no lavi'ny indrindra ny Isiraely.
60 Ka dia nahafoy ny taberinakily any Siloha izy, izay lay nampitoera'ny tao amy ny olona;
61 Ary natolo'ny ho babo ny hery ny, ary ny voninahi'ny ho amy ny tánany ny fahavalo.
62 Izy nanolotra ny olo'ny koa tamy ny sabatra; ary tezitra tamy ny lova ny.
63 Ny afo *dia* nandritra ny zatovo ny; ary ny zaza vavy ny tsy no hajai'ny amy ny fampakarana.
64 Ny mpisoro'ny maty ny sabatra; ary ny mpitondra-tena ny tsy nisaona.
65 Dia nifoha ny Tompo toy ny anankiray izay natory, tahaky ny lehilahy mahery izay miantsoantso no ho ny toaka no sotroina.
66 Ary izy namely ny fahavalo ny tao andak'amboho: izy nahafabarak' azy mandrakizay.
67 Ary nanda ny taberinakily ny Josefa, ary tsy nifidy ny firenena Efiraima:
68 Fa nifidy ny fireneny Jioda, tendombohitra Ziona izay tia ny.
69 Ary izy nanangana ny fahamasina'ny tahaky ny trano avo, tahaky ny tany izay nampitoeri'ny mandrakizay.

70 Izy nifidy any Davidra mpanompo ny koa, ka naka azy tany am-bala n'ondry.

71 Tamy ny fiandrasany ny ondry mitohatra no nanala'ny azy, 'mba hamahana any Jakoba olo'ny, sy Isiraely lova ny.

72 Ka *dia* no fahana'ny izy manaraky ny fahamarinany ny fo ny; ary nenti'ny izy manaraky ny fahaizany ny tana'ny.

## SALAMO LXXIX.

Salamo ho any Asafa.

Andriamanitra O, ny firenena mankamy ny lova nao; izy efa nahalotoloto ny tempoly nao masina; izy efa nandrava any Jeriosalema.

2 Ny faty ny ny mpanompo nao nome'ny *ho* haniny ny voro manidina amy ny lanitra, ny nofo ny ny olo' nao masina ho any ny biby amy ny tany.

3 Ny ra ny nalatsa'ny toy ny rano manodidina any Jeriosalema; ary tsy *nisy* handevina *azy.*

4 Izahay efa afabaraka amy ny nama'nay, dia fanesoana sy fanakorana amy ny izay manodidina anay.

5 Jehovah O, mandrapahoviana? ho tezitra mandrakizay va hianao? ny fialona'nao hirehitra toy ny afo va?

6 Alatsaho ny fahatezera'nao amy ny firenena izay tsy *'mbola* nahalala anao, ary amy ny fanjakana izay tsy *'mbola* niantso ny anara'nao.

7 F' izy efa nanimba any Jakoba, ary efa nahafoana ny fonena'ny.

8 Aza mahatsiaro ny heloka taloha hahafaty anay: aoka ny fiantra'nao hamonjy anay faingiana; fa reraky izahay.

9 Ampio izahay, Andriamanitry ny famonjena anay, no ho ny voninahitry ny anara'nao: ary vonjeo izahay, ka diovy ny fahota'nay, no ho ny anara'nao.

10 Nahoana ny firenena no milaza hoe, Aiza ny Andriamani'ny? aoka ho fanta 'ny ao amy ny famaliany ny ra ny ny mpanompo nao *izay* voa latsa-*dra.*

11 Aoka ny fisentony ny mpifatotra hankeo anatreha'nao; manaraky ny halehibe ny ny sandry nao arovy ny zanaky ny fahafatesana;

12 Valio impito amy ny tratra ny, ny nama'nay, no ho ny nandatsa'ny anao, Tompo O.

13 F' izahay, olo'nao sy ondry n'ahitra ny fanataveza' nao, hisaotra anao mandrakizay; izahay hitory ny fiderana anao amy ny taranaka rehetra.

## SALAMO LXXX.

Any ny Mpiventy hira amy ny Sosanima-Ediota, Salamo ho any Asafa.

Mihainoa, ry Mpiandry ny Isiraely, hianao izay mitondra any Josefa toy ny ondry iraidia; mamirapirata hianao, izay mitoetra *anelanelany* keriobima.

2 Atsangano ny hery nao eo anoloa'ny Efiraima sy Benjamina, ary Manase, ary avia hamonjy anay.

3 Mamerena anay indray, Andriamanitra O, ary ampamirapirato ny tava nao; ary dia ho voa vonjy izahay.

4 Jehovah, Andriamanitry ny maro, hoatrinona no hahatezera'nao amy ny fivavaky ny olo'nao?

5 Mofo ndranomaso no amahana'nao azy; ary ranomaso amy ny ohatra be no ome'nao ho sotroi'ny?

6 Hianao manao anay fifandirana amy ny nama'nay: ary ny fahavalo nay hifampihomehy.

7 Mamerena any indray, Andriamanitry ny maro, ary ampamirapirato ny tava nao; ary dia ho voa vonjy izahay.

8 Hianao naka tahom-boaloboka tany Ejipitra: hianao nandroaka ny firenena, ary namboly izany.

9 Hianao namboatra ny *fitoera'ny* teo aloha ny, ary nampamaka azy lalina, ary dia nameno ny tany izy.

10 Ny tendrombohitra voa sarony ny alo'ny, ary ny sampa'ny *tahaky* ny sedera tsara.

11 Izy nanampana hatramy ny ranomasina, ary ny rantsa'ny hatramy ny ony.

12 Nahoana no rava'nao ny fefy ny, ka dia nongota' ny izay rehetra mandalo amy ny lalana izy?

13 Ny lambo avy any an-ala mitrongy azy, ary ny bibidia any an-tsaha homana azy.

14 Miverena, mifona amy nao izahay, Andriamanitry ny maro: tsinjovy eny an-danitra, ary jereo, ary vangio ity tahom-boaloboka ity;

15 Sy ny tanim-boaloboka izay nambole'ny ny tana' nao ankavanana, ary ny rantsa'*ny izay* nampaherezi' nao ho anao.

16 Nodora'ny tamy ny afo *izy*, no jinja'ny izy: maty izy no ho ny fananarany ny tarehy nao.

17 Aoka ny tana'nao ho amy ny lehilahy ny tana'nao ankavanana, ho amy ny zanadahy *izay* nampaharezi' nao ho anao.

18 Ka dia tsy hiala amy nao izahay: velomy izahay, ary dia hiantso ny anara'nao izahay.

19 Mamerena anay indray, Jehovah, Andriamanitry ny maro, ampamirapirato ny tava nao; ary dia ho voa vonjy izahay.

## SALAMO LXXXI.

Any ny Mpiventy hira amy ny Gititita, *Salamo* ho any Asafa.

MIHIRÁ tsara ho an'Andriamanitra hery ntsikia: mihirá tsara ho an'Andriamanitry Jakoba.

2 Manava salamo, ka ento ety ny kipantsona, sy ny lokanga mahafinaritra 'mbamy ny salitery.

3 Mampanenoa ny farara amy ny tsinambolana, amy ny fotoan'andro, amy ny andro fanasa'nay masina.

4 Fa izany *no* didy ho any Isiraely, *sy* lalán'Andriamanitry Jakoba.

5 F' izany no tendre'ny *ho* fanambarana ao amy ny Josefa, raha niala namaky ny tany Ejipitra izy: *izay* nandrenesa'ko teny tsy fantatr'o.

6 Izaho nanesotra ny soro'ny tamy ny entana: ny tana'ny no vonjena tamy ny vilany.

7 Hianao niantso raha ory, ary izaho namonjy anao; izaho namaly anao tamy ny fiafenany ny kotrok'orana: izaho nizaha toetra anao tao amy ny rano Meriba. Sela.

8 Henoy, ry olo'ko, ary izaho hanambara amy nao: ry Isiraely, raha hihaino ahy hianao;

9 Aza asiana andriamanitra tsy izy ao amy nao; aza mivavaka amy ny andriamanitra tsy izy hianao.

10 Izaho *no* Jehovah Andriamanitr'ao, izay namoaka anao tamy ny tany Ejipitra: atanatano tsara ny vava nao, dia ho fenoi'ko.

11 Fa ny olo'ko tsy nihaino ny feo ko; ary Isiraely tsy nety ho ahy.

12 Ka dia navela ko ho amy ny filany ny fo ny izy: *ary* izy nandeha manaraky ny fisaina'ny.
13 Enga ka nihaino ahy ny olo'ko, *ary* Isiraely nandeha tamy ny aleha ko!
14 Dia no rese'ko faingiana ny fahavalo ny, ary naveri'ny ny tana'ko tamy ny rafilahy ny.
15 Izay tsy tia any Jehovah nody naneky azy: fa ny andro ny *Isiraely* naharitra mandrakizay.
16 Ary izy namahana azy vary tsara indrindra: ary tantely avy amy ny vatolampy no namokisa'ko anao.

## SALAMO LXXXII.

Salamo ho any Asafa.

Andriamanitra mijanona ao amy ny fiangonany ny olona mahery; izy mitsara ao amy ny andriamanitra.
2 Hoatrinona no hitsara'nareo tsy marina, sy hizaha' nareo ny tava ny ny ratsy fanahy? Sela.
3 Arovy ny malahelo sy ny kamboty: omeo rariny ny ory sy ny mahantra.
4 Vonjeo ny malahelo, sy ny mahantra: afaho amy ny tánany ny ratsy fanahy *izy*.
5 Izy tsy mahafantatra, na hahalala; ny maizina no aleha ny: ny fanambaniny ny tany rehetra nifindra tamy ny itoera'ny.
6 Izaho nilaza hoe, andriamanitra hianareo; ary zanaky ny avo indrindra hianareo rehetra.
7 Fa hianareo ho faty tahaky ny olona, ary hiamboho tahaky ny andriandahy anankiray:
8 Mitsangána, Andriamanitra O, tsarao ny tany: fa hianao handova ny firenena rehetra.

## SALAMO LXXXIII.

Fihirana *na* Salamo, ho any Asafa.

Aza mangina Andriamanitra O: aza mikombo-molotra hianao, ary aza mitsahatra, Andriamanitra O.
2 F' indro, mitabataba ny fahavalo nao: ary izay tsy tia anao efa nanandratra ny loha ny.
3 Izy nanangoly ny olo'nao, ary nihendry ny nafeni' nao.
4 Hoy izy, Avia, ary aoka ho fongora' ntsikia izy 'mba tsy ho firenena; 'mba tsy hahatsiarova'ny ny anarany Isiraely intsony.

5 F' izy efa niray saina: izy niray tetikia hanohitra anao:
6 Ny lay ny Edoma, sy ny any Isimality; ny any Moaba, sy ny any Hagaranesy;
7 I Gebala, sy Amona, ary Amaleka; ny Filisitiny 'mbamy ny izay monina any Taira;
8 Asiora koa miray amy ny: efa sandry ny zanaky Lotra izy. Sela.
9 Atavy tahaka any Midianity izy; tahaka any Sisera, tahaka any Jabina, tao amy ny renirano Kisona:
10 *Izay* maty tany Endora: izy efa zezi'ky ny tany.
11 Atavy tahaky any Oreba sy Ziba ny andriandahy ny: ary tahaka any Zebaha, sy Zalimiona ny andriandahy ny rehetra:
12 Izay nanao hoe, Aoka halai'ntsikia ny trano n' Andriamanitra, ho fananan-tsikia.
13 Andriamanitr'o O, atavy toy ny kodiarana izy tahaky ny mololo eo aloha ny ny rivotra.
14 Toy ny afo mandoro ny hazo, ary toy ny lel'afo mandrehitry ny tendrombohitra;
15 Ka dia enjeho ny rivotr'ao mahery izy, ary ampitahory amy ny rivotr'ao mahery izy.
16 Sarony henatra ny tava ny; 'mba hitadiava'ny ny anara'nao, Jehovah O.
17 Aoka izy ho menatra, ary ho ory mandrakizay; ary aoka ho afa-baraka, sy ho faty izy:
18 'Mba ho fantatry *ny olona* fa hianao, izay *manana* ny anarana hoe JEHOVAH, *no* Avo indrindra ambony ny tany rehetra.

## SALAMO LXXXIV.

Amy ny Mpiventy hira amy ny Gititita, Salamo ho any ny zanaky Koraha.

Endrey ny hatsarany ny taberinikaly nao, Jehovah ny maro O!
2 Manina ny fanahy ko, ka dia malahelo ny kianja ny Jehovah: ny fo ko sy ny nofo ko mitaraina an'Andriamanitra velona.
3 Eny ny papelikia aza nahita trano, ary ny tsikirity nahita akany ho azy, hanotreha'ny ny atody ny, *dia*

ny fivoadi'anao, Jehovah ny maro, Mpanjaka ko sy Andrimanitr'o.

4 Finaritra ny mitoetra ao an-trano nao: izy hidera anao mandrakariva. Sela.

5 Finaritra ny olona izay *manana* anao *ho* hery ny; ny lála'ny ao am-po ny.

6 *Izay* mamaky ny tany lemaka Baka, *ka* natao ny loharano izy: ary feno ny ranon'orana ny lavaka.

7 Izy miampy hery eny ampandehanana, *mandrapiseno* ny ao i Ziona eo anatrehan' Andriamanitra.

8 Jehovah O, Andriamanitry ny maro, henoy ny fivava'ko: mandrenesa, ry Andriamanitry Jakoba. Sela.

9 Andriamanitra O, jereo ny ampingia nay, ary tsinjovy ny tava ny ny no hasini' nao.

10 Fa ny indray andro ao an-kianja nao, tsara lavitra no ho ny andro arivo. Aleo ko mipetraka amy ny tokonany ny varavarany ny trano n' Andriamanitra toy izay hitoetra amy ny lay ny ny ratsy.

11 Fa ny Jehovah, Andriamanitra, *no* masoandro sy ampingia; ny Jehovah hanome fahasoavana sy voninahitra: tsy misy soa harova' ny amy ny izay mandeha marina.

12 Jehovah ny maro O, finaritra ny olona izay matoky anao.

## SALAMO LXXXV.

Any ny Mpiventy hira, Salamo ho any ny zanaky Koraha.

Jehovah O, hianao efa miantra ny tany nao: efa nampodi' nao ny namaboa' ny any Jakoha.

2 Efa navela nao ny heloky ny olo' nao, efa no sarona'nao ny fahota'ny rehetra. Sela.

3 Efa naisotr'ao, ny fahatezera'nao rehetra: efa natsahatr'ao ny firehetany ny fahatezera'nao.

4 Mamerena anay, Andriamanitry ny famonjena, anay, ary ampitsaharo ny fahatezera'nao amy nay.

5 Ho tezitra amy nay mandrakizay va hianao? havoak'ao va ny fahatezera'nao amy ny taranaka rehetra?

6 Tsy ho velomi'nao indray va izahay; 'mba ho fifaliany ny olo'nao hianao?

7 Asehoy anay ny famindra'nao fo, Jehovah O, ary omeo anay ny famonje'nao.

8 Izaho hihaino izay ho teneni'ny ny Jehovah Andriamanitra: fa izy hiteny fiadanana amy ny olo ny, dia amy ny olo'ny masina: fa aza avela hiverina amy ny fahadalana indray izy.

9 Ny famonje'ny akaiky ny izay matahotra azy tokoa; 'mba hitoera'ny ny voninahitra amy ny tany nay.

10 Ny to sy ny famindrampo tafa-haona; nifanoroka ny fahamarinana sy hy fihiavanana.

11 Ny to hitsimoka amy ny tany; ary ny fahamarinana hitsinjo eny an-danitra.

12 Eny, ny Jehovah hanome *izay* soa; ary ny tany ntsikia hahavokatra.

13 *Fa* fahamarinana hialoha azy; ary hampitoetra antsikia amy ny alehahy ny dia ny.

## SALAMO LXXXVI.

Fivavaky Davidra.

Aondreho ny sofi'nao, Jehovah O, henoy aho: fa malahelo sy mahantra aho.

2 Arovy ny fanahy ko; fa tia nao aho: hianao Andriamanitr'o O, vonjeo ny mpanompo nao, izay matoky anao.

3 Tompo O, mamindrá-fo amy ko: fa hianao no itaraina'ko anio tontolo andro.

4 Ampifalio ny fanahy ny ny mpanompo nao: fa hianao Tompo O, no anangana'ko ny fanahy ko.

5 Fa tsara hianao, Tompo, ka malaky mamela *heloka;* ary be famindrampo amy ny izay rehetra miantso anao.

6 Mandrenesa ny fivava'ko, Jehovah O; ary tandremo ny feo ny fifona'ko.

7 Izaho hiantso anao amy ny andro fahoria'ko; fa hamaly ahy hianao.

8 Tompo O, tsy *misy* tahaka anao amy ny andriamanitra; *ary* tsy *misy* tahaky ny asa nao.

9 Tompo O, ny firenena rehetra izay natao nao ho avy hivavaka eo anatreha'nao; ary hankalaza ny anara'nao.

10 Fa hianao lehibe, ary manao zavatra mahagaga: hianao hiany *no* Andriamanitra.

11 Jehovah O, mampianara ahy ny lála'nao; ny fahamarina' nao no haleha 'ko: ampiraiso ny fo ko hatahotra ny anara 'nao.

12 Izaho hidera anao amy ny fo ko rehetra, Andriamanitr'o, Tompo O: ary izaho hankalaza ny anara'nao mandrakizay.

13 Fa be ny famindram-po nao amy ko: ary hianao efa namonjy ny fanahy ko tamy ny fasana ambany.

14 Andriamanitra O, ny miavonavona mitsangana hanohitra ahy, ary ny fiangonany ny mpandoza nitady ny fanahy ko; ary tsy'mba natao ny teo anatreha'ny hianao.

15 Fa hianao Tompo O, *no* Andriamanitra mamindrafo, sy miantra, mahari-po, ary be famindrampo, sy fahamarinana.

16 Miverena amy ko, ary mamindrá-fo amy ko; ampaharezo ny mpanompo nao, ary vonjeo ny zanaky ny ankizy vavy nao.

17 Anehoy ahy ny famantarana soa; 'mba ho hita ny izay tsy tia ahy, dia ho menatra izy; fa hianao Jehovah no nihazona ahy, sy nahafaly ahy.

## SALAMO LXXXVII.

Salamo *na* Fihirana ho any ny zanaky Koraha.

Ny fanambani'ny ao an-tendrombohitra masina.

2 Jehovah tia ny vavahady ny Ziona no ho ny fonenany Jakoba rehetra.

3 Zavatra malaza no anambara' ny anao, ry tanána n'Andriamanitra. Sela.

4 Izaho hanonona and'Rahaba sy Babilona amy ny izay mahalala ahy: indro, Filisitia, sy Taira ambamy ny Etiopia; lehity teraka tao.

5 Ary Ziona no hilaza'ny hoe, Lehity sy lehiroa no teraka tao: ary ny avo indrindra no hampitoetra azy.

6 Ny Jehovah hanisa, raha manoratra ny olona izy *fa* lehity no teraka tao. Sela.

7 Ny mpihira sy ny mpitsoka mozikia *ho ana*: ny loharano ko rehetra ao amy nao.

# SALAMO LXXXVIII.

Fihirana, *na* Salamo ho any ny zanaky Koraha, ho any ny Mpiventy hira amy ny Mahalata Leanota, Masikila ny Hemana Ezirahite.

JEHOVAH Andriamanitry ny famonjena ahy, izaho nitaraina andro *aman'*alina teo anatreha'nao:

2 Aoka ny fivava'ko hankeo anatreha'nao: aondreho ny sofi'nao amy ny fitaraina'ko;

3 Fa ory indrindra ny fanahy ko: ary ny ai'ko manakaiky ny fasana.

4 Izaho isai'ny tamy ny izay midina any an-davaka; izaho tahaky ny olona tsy *misy* hery;

5 Mivaha aho ao amy ny maty, tahaky izay no vonoina, mandry ao am-pasana, ary tsy tsarova'nao intsony, ary izy no fongora'ny ny tana'nao.

6 Hianao efa nampandry ahy tany an-davaka ambany indrindra, teo amy ny miazina, eo amy ny lalina.

7 Ny fahatezera'nao mahavesatra ahy, ary ny alon'-drano nao rehetra nampahori'nao *ahy*. Sela.

8 Hianao efa nampanalavitra amy ko ny olom-pantatr'o; hianao nanao ahy ho fahavetavetana amy ny: voa hidy aho, ka tsy afa-mivoaka.

9 Ny maso ko malahelo no ho ny fahoriana: Jehovah, izaho efa niantso anao isan'andro, izaho efa naninjitra ny tana'ko tamy nao.

10 Haneho fahagagana amy ny maty va hianao? ny maty hitsangana hidera anao va? Sela.

11 Ho tori'ny any am-pasana va ny fiantra'nao? *na* ny fahamarina'nao va amy ny fandringanana?

12 Ho fantatra ao amy ny maizina va ny fahagaga'nao? na ny fahamarina'nao va ao amy ny tany fanadinoana?

13 Fa hianao no nitaraina'ko, Jehovah O; ary ny fivava'ko hankeo anatreha'nao amy ny maraina.

14 Jehovah, nahoana hianao no manary ny fanahy ko? *nahoana* hianao no manafina ny tava nao amy ko?

15 Mahantra aho, ary efa ho faty hatry ny fony tanora: *raha* mitondra ny fampitahora 'nao aho, dia very ny hevitr'o.

16 Difotra ny fahatezera'nao aho; fongotry ny fampitahora'nao aho.

17 Izy avy nanodidina ahy isan'andro tahaky ny rano; ka miaramanodidina ahy izy.

18 Ny olon-tia sy ny sakaiza efa nampanalaviri'nao ahy, *ary* ny olompantatr'o *natao nao ho* amy ny maizina.

## SALAMO LXXXIX.

Masikila ny Etana Ezirahity.

Izaho hihara ny famindrampo ny ny Jehovah mandrakizay: amy ny vava ko no ampahafantara'ko ny fahamarina'nao amy ny taranaka rehetra.

2 F' izaho efa nilaza *hoe*, Ny famindram-po hatsangana mandrakizay: ny fahamarina'nao hampitoeri' nao amy ny lanitra indrindra.

3 Izaho efa nanao fanekena tamy ny no fidi'ko; izaho efa nianiana tamy ny Davidra mpanompo ko, *hoe*,

4 Izaho hampitoetra ny taranak'ao mandrakizay, ary hanangana ny lapa nao hatramy ny taranaka rehetra. Sela.

5 Ary ny lanitra hitory ny fahagaga'nao, Jehovah O: ary ny fahamarina'nao ao amy ny fiangonany ny olona masina.

6 F' iza *no* any an-danitra azo hoarina amy ny Jehovah? *iza no* amy ny zanaky ny mahery azo ampitovina amy ny Jehovah?

7 Andriamanitra no atahorana indrindra ao amy ny fivoriany ny olo-masina, ary ho hajai'ny *izay* rehetra manodidina azy.

8 Jehovah Andriamanitry ny maro, iza *no* Jehovah mahery, tahaka anao? na tahaky ny fahamarina'nao manodidina anao?

9 Hianao mandidy ny firohondrohony ny ranomasina: raha manonja izy, dia atsahatr'ao.

10 Hianao nanorotoro any Rahaba, toy izay no vonoi'ny; ny sandry nao mahery no naneleza'nao ny fahavalo nao.

11 Anao ny lanitra, anao koa ny tany: izao tontolo izao, sy ny ao amy ny, hianao no namorona azy.

12 Ny avaratra sy ny atsimo, hianao no nanisy azy:

ny anara'nao no hifalia'ny ny Tabora sy Herimona.

13 Hianao manan-tsandry mahery: mahery ny tana'-nao, *ary* avo ny tana'nao ankavanana.

14 Fahitsiana sy fitsarana no fitoerany ny lapa nao: famindram-po sy fahamarinana hialoha ny tava nao.

15 Finaritra ny olona izay mahafantatra ny feo mahafaly: izy handeha amy ny fahazavany ny tarehy nao, Jehovah O.

16 Ny anara'nao no hifalia'ny anio tontolo andro: ary amy ny fahamarina'nao no hanandrata'ny azy.

17 Fa hianao *no* voninahitry ny hery ny: ary amy ny fitiava'nao no hanandrata'ny ny tandrok'ay.

18 Fa ny Jehovah no ampingia nay; ary ny Iray Masina ny Isiraely *no* mpanjaka anay.

19 Dia amy ny fahitana no nitenena'nao amy ny Iray Masina, sy nilaza'nao *hoe*, Ny mahery no anankina'ko ny famonjena; izaho nanandratra ny *anankiray* voa fidy tamy ny olona.

20 Izaho efa nahita any Davidra mpanompo ahy; ny soli'ko masina no nanosora'ko azy:

21 Izy no hitoera'ny ny tana'ko: ny sandry ko koa hampahery azy.

22 Ny fahavalo tsy hamitaka azy; ary ny zana-daingia tsy hahory azy.

23 Ary izaho handripaka ny fahavalo ny eo anoloany ny tava ny, ary hahory izay tsy tia azy.

24 Fa ny fahamarina'ko sy ny famindra'ko fo *ho* amy ny: ary ny anara'ko no hanandrata'ny ny tandro'ny.

25 Ary izaho hampanao ny tana'ny ao amy ny ranomasina, ary ny tana'ny ankavana'ny ao amy ny ony.

26 Izy hitaraina amy ko *hoe*, Hianao no ray ko. Andriamanitr'o sy vatolampy ny famonjena ahy.

27 Ary izy no hatao ko lahi-matoa, ambony no ho ny mpanjaka ny tany.

28 Ny famindra'ko fo ho tehirizi'ko ho azy mandrakizay, ary ny faneke'ko hitoetra mafy amy ny.

29 Ary izaho hampaharitra ny zana'ny mandrakizay, ary ny lapa ny toy ny andro ny ny lanitra.

30 Raha ny zana'ny mahafoy ny lalá'ko, ka tsy mandeha amy ny fitsara'ko;

31 Raha izy manota ny fandidia'ko, ka tsy mitandrina ny didy ko;
32 Dia ho vangia'ko tsora-kazo ny fahota'ny, ary fivatra ny helo'ny.
33 Nefa ny fiantra'ko tsy ho foana'ko amy ny, ary ny fahamarina'ko tsy 'mba hatsahatr'o.
34 Ny faneke'ko, tsy ho tsoaha'ko, ary izay avoaky ny molotr'o tsy hova'ko.
35 Ny fahamasina'ko no nianiana'ko indray mandeha, raha handainga amy ny Davidra aho.
36 Ny zana'ny haharitra ambarakizay, ary ny lapa ny ho toy ny masoandro eo anatreha'ko.
37 Dia hampitoeri'ny mandrakizay tahaky ny volana, ary *toy* ny vavolombelona marina amy ny lanitra izany. Sela.
38 Fa hianao nanda, ary nanary, hianao efa tezitra tamy ny no hasini'nao.
39 Hianao nahafoana ny fanekeny ny mpanompo nao: hianao efa nandoto ny satro-boninahi'ny hatramy ny tany.
40 Hianao nandrava ny rova ny rehetra; hianao nandrimba ny fiere'ny mafy.
41 Izay rehetra mandalo amy ny lalana manimba azy: efa afa-boninahitra amy ny nama'ny izy.
42 Hianao efa nanangana ny tanana ankavanany ny rafilahy ny; hianao efa nahafaly ny fahavalo ny rehetra.
43 Hianao koa efa nampilefitra ny lela ny ny saba'ny, ary tsy nampaharitra azy ny ady.
44 Hianao efa nampitsahatra ny voninahi'ny, ary nandrava ny lapa ny hatramy ny tany.
45 Ny andro fahatanora'ny no hafohezi'nao: efa no sarona'nao henatra izy. Sela.
46 Mandrapahoviana, Jehovah O, no hanafena'nao ny tena nao? mandrakizay va? hirehitra tahaky ny afo va ny fahatezera' nao?
47 Tsarovy ny hafohy ny ny andro ko: nahoana no natao nao foana ny zanak' olona rehetra?
48 Iza *no* olombelona, tsy hahita fahafatesana? hamonjy ny fanahy ny amy ny tánany ny fasana va izy? Sela.

49 Tompo O, aiza ny fiantra'nao taloha, *izay* fahamarina'nao nianiana'nao tamy ny Davidra?

50 Tompo O, tsarovy ny fahafahamboninahitry ny mpanompo nao; izaho mitondra eny an-tratra ko *ny fanaratsiany* ny olon-dehibe rehetra;

51 Izay nanaratsia'ny ny fahavalo nao *ahy*, Jehovah O, izay nanaratsia'ny ny dia ny izay no hasini'nao.

52 Isaorana anie ny Jehovah mandrakizay. Amena, ary Amena.

## SALAMO XC.

Fivavaky Mosesy lehilahy n'Andriamanitra.

Tompo O, hianao efa fonena'nay hatramy ny taranaka rehetra.

2 Andriamanitra hianao, raha tsy 'mbola ary ny tendrombohitra, ary raha tsy 'mbola no foroni'nao ny tany, sy izao tontolo izao, dia hatramy ny mandrakizay, ka ho mandrakizay.

3 Hianao mamerina ny olona ho amy ny fanimbana; ka manao hoe, Miverena hianareo, zanak' olona.

4 Fa ny arivo taona eo imaso nao toy ny omaly rehefa lasa, sy ny fiambenan'alina

5 Hianao mifaoka azy toy ny riaka; izy toy ny torimaso: no ny maraina *dia* toy ny ahitra maniry izy.

6 No ny maraina izy mamony, sy maniry; no ny hariva izy no jinja'ny, ka malazo.

7 Fa no riti'ny ny fahatezera'nao izahay, ary ory ny fahavinira'nao izahay.

8 Efa natao nao teo anatreha'nao ny helok'ay, teo amy ny fahazavany ny tarehy nao ny *fahota'*nay miafina.

9 Fa ny andro nay rehetra lasany ny fahatezera'nao: izahay mandany ny tao'nay toy ny eritreritra.

10 Fito-polo taona ny andro ny tao'nay; ary raha mahery, valopolo taona, kanefa fahasasarana sy fahoriana ny hery ny; fa lany faingiana izy, ka manidina izahay.

11 Iza no mahafantatra ny hery ny ny fahatezera'nao? *fa* tahaky ny fahatahorana anao, ny fahatezera'nao.

12 Ka dia mampianara anay hanisa ny andro nay, hitondra'nay ny fo *nay* ho amy ny fahendrena.

13 Miverena, Jehovah O, mandrapahoviana? ary ananeno ny amy ny mpanompo nao.

14 Vokiso ny famindra'nao fo izahay amy ny maraina; 'mba hifalia'nay sy haravoa'nay amy ny andro nay rehetra.

15 Mampifalia anay manaraky ny andro nahoria'nao anay, *sy* ny taona nahita'nay ratsy.

16 Asehoy amy ny mpanompo nao ny asa nao, ary amy ny zana'ny, ny voninahitr'ao.

17 Ary aoka ho amy nay ny fahatsarany ny Jehovah Andriamanitr'ay: ary ampitoero amy nay ny asa ny ny tana'nay; eny, ny asa ny ny tana'nay no ampitoero nao izy.

## SALAMO XCI.

Izay mitoetra ao amy ny fiafenany ny avo indrindra, no hitoetra ambany ny aloky ny Tsitoha.

2 Izaho hilaza any Jehovah, Izy no aro ko sy fefy ko: Andriamanitr'o; izy no hitokia'ko.

3 F'izy hamonjy anao amy ny fandriky ny mpihaza, *sy* amy ny aretina mandoza.

4 Izy hanarona anao ny volo ny, ary ambany ny ela' ny no hitokia'nao: ny fahamarina'ny *no ho* ampingia *nao* amana ampingia kely.

5 Hianao tsy hatahotra ny horohoro no ny alina; *na* ny zana-tsipikia alefa, no ny andro;

6 *Na* ny aretin dratsy mandeha amy ny maizina; *na* ny fandringianana mandritra amy ny mitataovovonana.

7 Arivo no ho lavo eo anila'nao, ary irai-alina eo amy ny tana'nao ankavanana; *fa* tsy hanakaiky anao izany.

8 Ny maso nao hiany no hijere'nao sy hahita'nao ny valy ny ny ratsy fanahy.

9 Fa efa natao nao ho fonena'nao ny Jehovah, aro ko, dia ny avo indrindra;

10 Tsy misy ratsy hanjo anao, ary izay aretin-dratsy tsy hanakaiky ny fonena'nao.

11 Fa izy handidy ny anjely ny hitandrina hiaro anao amy ny aleha nao rehetra.

12 Izy hitantana anao, fandrao tafintohi'ny ny vato ny tongotr'ao.

13 Hianao hanitsaka ny liona sy ny mambambohitra:

ny liona tanora sy ny dragona ho hitsahi'ny ny tongotr'ao.

14 Fa efa napetra'ny tamy ko ny fitiava'ny: ka dia ho vonje'ko izy: izaho hampitoetra azy amy ny avo, fa nahalala ny anara'ko izy.

15 Izy hiantso ahy, ary izaho hamaly azy: izaho ho amy ny, raha ory izy; izaho hamonjy azy, sy hanome voninahitra azy.

16 Ho vokisa'ko fahaveloman'ela izy, ary haseho ko azy ny famonje'ko.

## SALAMO XCII.

Salamo, *na* fihirana amy ny Sabata.

Tsara 'mba hisaotra ny Jehovah, sy hihira ny anara' nao, ry avo indrindra.

2 Hanambara ny fiantra'nao no ny maraina, ary ny fahamarina'nao no ny alina.

3 Amy ny fitendrena folo, sy amy ny salitery; amy ny fanenoany ny lokanga mahasina.

4 Fa nampahafalia'nao ahy ny asa nao, Jehovah O: ny asa ny ny tana'nao no ifalia'ko.

5 Jehovah O, endray ny halehibe ny ny asa nao! lalina indrindra ny hevitr'ao.

6 Ny olona tsy manan-tsaina tsy mahafantatra; ary ny adala tsy mahalala azy.

7 Raha ny ratsy fanahy mitranga toy ny ahitra, ary raha mamony ny mpanao ratsy rehetra; *dia* ho simba ambarakizay izy.

8 Fa hianao Jehovah, avo ambarakizay.

9 F'indro, ny fahavalo nao, Jehovah O, f'indro, ny fahavalo nao ho faty; hiely ny mpanao ratsy rehetra.

10 Fa ny tandro'ko hasandratr'ao tahaky *ny tandroky* ny ionikorina: izaho hosora'ny solika voavao.

11 Ny maso ko koa hahita *ny iri 'ko* amy ny fahavalo ko, *ary* ny sofi'ko handre *ny iri'ko* amy ny ratsy fanahy izay miodina amy ko.

12 Ny marina hamony toy ny hazo roafia: izy haniry tahaky ny hazo sedara any Lebanona.

13 Izay ambolena ao an-trano ny ny Jehovah no hamony ao amy ny kianja n'Andriamanitr'ay.

14 Izy hamoa, *na dia* antitra *aza izy;* ho dofodo-

fotra, ary ho maitso izy;

15 Hanambara fa marina ny Jehovah: *izy no* vatolampy ko, ary tsy *misy* tsy marina amy ny.

## SALAMO XCIII.

Ny Jehovah manjaka, izy mitafy fahalehibiazana; ny Jehovah mitafy hery, *izany no* nisikina'ny: ary izao tontolo izao nampitoeri'ny, ka tsy azo hetsehina.

2 Ny lapa nao nampitoerina hatramy ny izay taloha: hianao hatramy ny izay mandrakizay.

3 Jehovah O, ny riaka manafotra, ny riaka mirohondrohona; ny riaka manalona.

4 Ny Jehovah amy ny avo mahery no ho ny firohondrohony ny rano be, *eny, no ho* ny alon-dranomasina mahery.

5 Marina indrindra ny filaza'nao: fahamasinana no miendriky ny trano ambarakizay, Jehovah O.

## SALAMO XCIV.

Jehovah, Andriamani-mahavaly O; mamirapirata, Andriamani-mahavaly O.

2 Misandrata hianao, mpitsara ny tany: mamalia ny mpiavonavona.

3 Jehovah O, mandrapahoviana ny ratsy fanahy, mandrapahoviana no hifalia'ny ratsy fanahy?

4 *Mandrapahoviana no* hilaza'ny *sy* hitenena ny ditra? *ary* hirehareha va ny mpanao ratsy rehetra?

5 Izy manorotoro ny olo'nao, Jehovah O, ary mahory ny lova nao.

6 Izy mamono ny mpitondra tena, sy ny vahiny, ary mahafaty ny kamboty.

7 Ka hoy izy, Ny Jehovah tsy hijery, ary ny Andriamanitry Jakoba tsy hitsinjo.

8 Mahalalá, hianareo, izay tsy manan-tsaina ao amy ny olona: ary *hianareo* adala, rahoviana no ho hendry hianareo?

9 Izay nanamboatra ny sofina, tsy handre va? izay nanao ny maso tsy hahita va?

10 Izay mananatra ny firenena tsy hamely va? izay mampianatra ny olona *tsy hahalala va*?

11 Ny Jehovah mahafantatra ny hevitry ny olona,

ka zava-poana izy.

12 Finaritra izay olona anari'nao, Jehovah O, ary *izay* nampianari'nao, *ny avy* amy ny lala'nao;

13 'Mba hampiadana'nao azy amy ny andro fahoriana, ambarapihadilavaka ho any ny ratsy fanahy.

14 Fa ny Jehovah tsy hanary ny olo'ny, na hahafoy ny lova ny.

15 Fa fitsarana hiverina ho amy ny fahamarinana: ary ny mahitsy fo rehetra hanaraky izany.

16 Iza no hitsangana ho ahy hanohitra ny mpanao ratsy? iza no hitsangana ho ahy hanohitra ny mpanao meloka?

17 Raha tsy ny Jehovah no mpamonjy ahy, *dia* efa nitoetra tamy ny mangingina faingiana ny fanahy ko.

18 Raha hoy izaho, Solafaka ny tongotr'o; ny famindra'nao fo nihazona ahy, Jehovah O.

19 Amy ny fahabeny ny hevitr'o anaty ko, *dia* mahafaly ny fanahy ko ny fahafalia'nao.

20 Ny lapa ny ny fahotana va hiray amy nao, izay mamorom-pitaka ho lalána.

21 Izay miangona hanohitra ny fanahy ny marina, ary manameloka ny ra marina.

22 Fa ny Jehovah no aro ko; ary ny Andriamanitr'o no vatolampy fiere'ko.

23 Ary izy hamerina ny helo'ny amy ny, ary hamongotra azy amy ny fanava'ny ratsy; ny Jehovah Andriamanitra hamongotra azy.

## SALAMO XCV.

Avia isikia hihira ho any Jehovah: ho ravoravo amy ny vatolampy famonje'ny antsikia.

2 Hankeo anatreha'ny amy ny fisaora'ny, ary hahafaly azy amy ny fihirana.

3 Fa ny Jehovah *no* Andriamanitra lehibe, ary Mpanjaka lehibe ambony ny andriamanitra rehetra.

4 Eny an-tana'ny ny fitoerana lalina amy ny tany: azy koa ny hahavony ny tendrombohitra,

5 Azy ny ranomasina, fa izy no nanao azy: ary ny tana'ny no namorona ny *tany* maina.

6 Avia isikia hivavaka sy hiondrikia: *avia* handohalikia eo anatreha'ny ny Jehovah, mpanao antsikia.

7 F' izy *no* Andriamani'tsikia; ary isikia olony ny ahitra fanateveza'ny, sy ondry ny tana'ny. Anio raha hihaino ny feo ny hianareo,

8 Aza manasarotra ny fo nareo toy *ny* amy ny fahasosorana, *ary* toy *ny amy* ny andro fakam-panahy tany an-efitra;

9 Ka ny ray nareo naka fanahy ahy, nizaha toetra ahy, ary nahita ny asa ko.

10 Efa-polo taona no nifandira'ko tamy ny *ity* taranaka *ity*, ka nanava'ko hoe, Olona diso amy ny fo ny izy, ary tsy mahalala ny aleha'ko:

11 Izy no nianiana'ko tamy ny fahatezera'ko, raha hiditra amy ny fitsahara'ko izy.

## SALAMO XCVI.

Mihirá fihirana vaovao ho any ny Jehovah: mihirá ho any ny Jehovah, ry tany rehetra.

2 Mihirá ho any ny Jehovah, mankalazá ny anara'ny; ambarao isan'andro isan'andro ny famonje'ny.

3 Torio ny voninahi'ny ao amy ny firenena, ny fahagaga'ny ao amy ny olona rehetra,

4 Fa lehibe ny Jehovah, ary ho deraina indrindra: izy no atahorana ambony ny andriamanitra rehetra.

5 Fa sampy *no* andriamanitry ny firenena: fa ny Jehovah *no* nanao ny lanitra.

6 Voninahitra sy fahalehibiazana *no* eo anatreha'ny: hery sy fahatsarana *no* ao amy ny fahamasina'ny.

7 Omeo any Jehovah, hianareo mpianakavy ny olona, omeo any Jehovah, voninahitra sy hery.

8 Omeo any Jehovah ny voninahitry ny anara'ny: ento ny fanatitra, ary mankanesa ao an-kianja ny.

9 Mivavaha amy ny Jehovah amy ny hatsarany ny fahamasinana: matahora eo anatreha'ny, ry tany rehetra.

10 Lazao ao amy ny firenena, *fa* manjaka ny Jehovah: ary izao tontolo izao hampitoeri'ny, ka tsy ho hetsehi'ny: izy hitsara marina ny olona.

11 Aoka ho faly ny lanitra, ary aoka ho ravo ny tany; aoka ny ranomasina hirohondrohona sy ny ao amy ny.

12 Aoka ho faly ny saha, sy izay rehetra ao amy ny; dia ho faly ny hazo rehetra any an'ala,

13 Eo anatreha'ny ny Jehovah: fa avy izy, fa avy izy hitsara ny tany: izy hitsara izao tontolo izao amy ny marina, ary ny olona amy ny to ny.

## SALAMO XCVII.

Ny Jehovah manjaka; aoka ho faly ny tany; aoka ho ravo ny nosy maro.

2 Rahona sy maizina *no* manodidina azy: fahamarinana sy fitsarana *no* fampitoerany ny lapa ny.

3 Ny afo mialoha azy, ka mandoro ny fahavalo ny manodidina.

4 Ny hela'ny manelatrelatra amy ny izao tontolo izao: ny tany nahita, ka nangorohoro.

5 Ny tendrombohitra niempo toy ny savoka, amy ny fanatrehany ny Jehovah, amy ny fanatrehany ny Tompo ny tany rehetra.

6 Ny lanitra mitory ny fahamarina'ny, ary ny olona rehetra mahita ny voninahi'ny.

7 Ho menatra izay rehetra manompo ny endri-javatra, izay mirehareha amy ny sampy: mivavaha amy ny, *hianareo* andriamanitra rehetra.

8 Ziona nandre, ka faly; ary ny zanaka vavy ny Jioda nifaly no ho ny fitsara'nao, Jehovah O.

9 Fa hianao, Jehovah *no* avo ambony ny tany rehetra: hianao hasandratra lavitra ambony ny andriamanitra rehetra.

10 Aza tia ratsy, hianareo izay tia ny Jehovah: izy miaro ny fanahy ny olo'ny masina; izy mamonjy azy amy ny tánany ny ratsy fanahy.

11 Fahazavana no afafy ny ho any ny marina, ary fifaliana ho any ny mahitsy fo.

12 Jehovah no ifalio nareo marina; ary misaora amy ny fahatsiarovany ny fahamasina'ny.

## SALAMO XCVIII.

Fihirana.

Mihira' fihirana vaovao ho any ny Jehovah; fa izy efa nanao zava-mahagaga: ny tana'ny ankavanana, sy ny sandry ny masina no nahazoa'ny ny fandresena.

2 Ny Jehovah efa nampahafantatra ny famoje'ny; ny fahamarina'ny efa nambara ny teo imaso ny firenena.

3 Izy efa nahatsiaro ny famindra'ny fo sy ny fahamarina'ny tamy ny mpianakavy ny Isiraely: ny farany ny tany rehetra nahita ny famonjen'Andriamanitr'ay.

4 Manava feo mahafaly ho any ny Jehovah, ry tany rehetra; miantsoa, ary mifalia, ka mihirá.

5 Mihirá ho any ny Jehovah amy ny lokanga; amy ny lokanga, sy ny feo fihirana.

6 Manava feo mahafaly amy ny farara sy ny faneno ny ny anjomara eo anatrehany ny Jehovah, Mpanjaka.

7 Aoka hirohondrohona ny ranomasina sy ny ao amy ny; izao tontolo izao, sy izay mitoetra ao amy ny.

8 Aoka hiteha-tánana ny riaka: aoka hiara-mifaly ny tendrombohitra,

9 Eo anatreha'ny ny Jehovah; fa izy avy hitsara ny tany: izy hitsara izao tontolo izao amy ny fahamarinana, ary ny olona amy ny fahitsiana.

## SALAMO XCIX.

Ny Jehovah manjaka; aoka hangovitra ny olona: izy mipetraka anelanelany keriobima; aoka hihovotrovotra ny tany.

2 Ny Jehovah lehibe ao i Ziona; ary izy avo ambony ny olona rehetra.

3 Aoka izy hidera ny anara'nao lehibe sy mahatahotra; *fa* masina izy:

4 Ary ny hery ny mpanjaka tia fitsarana; hianao mampitoetra ny fahitsiana, hianao manao fitsarana sy fahamarinana ao amy ny Jakoba.

5 Manandrata any Jehovah Andriamanitr'ay hianareo, ary mivavaha ao amy ny fandiavany ny tongo'ny; fa masina izy.

6 I Mosesy sy Arona ao amy ny mpisorana, ary Samioela ao amy ny izay miantso ny anara'ny; izy niantso ny Jehovah, ka ho valia'ny izy.

7 Izy niteny tamy ny tao anaty ny rahona mitambatra: izy nitandrina ny filaza'ny, sy ny fitandrema'ny *izay* nome'ny azy.

8 Hianao namaly azy, Jehovah Andriamanitr'ay: hianao no Andriamanitra izay namela ny helo'ny, nefa hianao namaly ny fihevera'ny.

9 Manandrata ny Jehovah Andriamanitr'ay, ary mi-

vavaha ao amy ny tendrombohitry ny fahamasina'ny; fa masina ny Jehovah, Andriamanitr'ay.

## SALAMO C.

### Fihiran-dera.

MANAVA feo mahafaly ho any ny Jehovah, hianareo tany rehetra.

2 Manompoa ny Jehovah amy ny fifaliana: mankanesa eo anatreha'ny amy ny fihirana.

3 Fantaro ny Jehovah, fa izy *no* Andriamanitra: izy *no* nanao antsikia, fa tsy isikia; olo'ny sy ondry ny ahitra fanateveza'ny isikia.

4 Midirá amy ny vavahady ny amy ny fisaorana, *ary* ny kianja ny amy ny fiderana: misaora azy, ary mankalazá ny anara'ny.

5 Fa tsara ny Jehovah; mandrakizay ny famindra'ny fo: ary ny fahamarina'ny hatr'amy ny taranaka rehetra.

## SALAMO CI.

### Fihirany Davidra.

IZAHO hihira ny amy ny famindram-po sy ny fitsarana: hianao Jehovah no hihira'ko.

2 Izaho hahay hitondra tena amy ny lálana marina. Rahoviana ange ka hankaty amy ho hianao? izaho hankao anaty ny trano ko amy ny fo marina.

3 Izaho tsy hampitoetra ny zavatra ratsy eo imaso ko: hala ko ny asa ny izay mania; tsy hiray amy ko *izany.*

4 Ny fo maditra hiala amy ko: izaho tsy hahalala ny *olon*-dratsy.

5 Izay mifosa namana mangingina, no ho fongora'ko: ny avo fijery sy ny fo miavonavona tsy handefera'ko.

6 Ny maso ko ho amy ny marina amy ny tany, 'mba hitoera'ny amy ko: izay mandeha amy ny lalana marina no hanompo ahy.

7 Izay manao fitaka no tsy hitoetra ao anaty trano ko: izay milaza laingia tsy hijanona eo imaso ko.

8 Izaho hanimba faingiana ny ratsy fanahy rehetra amy ny tany; 'mba hamongora'ko ny mpanao ratsy rehetra amy ny tanána ny ny Jehovah.

# SALAMO CII.

Fivavaky ny marary, raha ory, sy milaza ny alahelo ny eo anatreha'ny ny Jehovah.

HENOY ny fivava'ko, Jehovah O, ary aoka ho any amy nao ny fitaraina'ko.

2 Aza manafina amy ko ny tava nao amy ny andro fahoria'ko; aondreho amy ko ny sofi'nao: mamalia ahy faingiana amy ny andro fiantsoa'ko.

3 Fa ny andro ko levona toy ny setroka, ary ny taola'ko mahamay toy ny fatana.

4 Ny fo ko nasia'ny, ka nalazo toy ny ahitra: ka tsy mahatsiaro hihinana ny mofo ko aho.

5 Ny taola'ko miraikitra amy ny hoditr'o no ho ny feo ny ny fitaraina ko.

6 Izaho tahaky ny papelika any an-efitra: izaho tahaky ny vorondolo any amy ny tany foana.

7 Izaho miambina, ary tahaky ny tsikirity irery amy ny loha-trano.

8 Ny fahavalo ko mandatsa ahy anio tontolo andro; *ary* izay tezitra amy ko no mianiana hanohitra ahy.

9 F'izaho nihinana ny lavenona toy ny mofo, ary no haroa'ko ranomaso ny fisotroa'ko.

10 No ho ny fahavinira'nao, sy ny fahatezera'nao: satria hianao no nanandratra ahy, sy nanangana ahy.

11 Ny andro ko toy ny aloka mihemotra; ary nalazo toy ny ahitra aho.

12 Fa hianao Jehovah Andriamanitra haharitra ambarakizay; ary ny fahatsiarovana anao hatramy ny taranaka rehetra.

13 Hianao hitsangana, *ka* hamindra fo amy ny Ziona: fa tonga ny fotoana, dia ny taona famindram-po amy ny.

14 Fa sitraky ny mpanompo nao ny vato ny, ary hasia'ny soa ny vovo'ny.

15 Ny firenena dia hatahotra ny Jehovah, ary ny mpanjaka rehetra amy ny tany, ny voninahitr'ao.

16 Raha hanangana any Ziona ny Jehovah, *dia* ho hita ao amy ny voninahi'ny izy.

17 Izy hijery ny fivavaky ny mahantra, ary tsy hanaratsy ny fivava'ny.

18 Izany no ho soratana ho amy ny taranaka ho avy: ary ny olono izay ho foroni'ny hidera ny Jehovah.

19 F'izay nijery eny amy ny hahavony ny fahamasina'ny; teny an-danitra no nitsinjova'ny ny Jehovah ny tany;

20 'Mba hihainoa'ny ny fitaraina-ny ny mpifatotra; 'mba hamaha'ny ny zana-pahafatesana;

21 Hitoria'ny ny anarany ny Jehovah ao i Ziona, ary ny fidera'ny ao i Jeriosalema;

22 Raha tafangona ny olona, sy ny fanjakana hanompo ny Jehovah.

23 Izy nahaketraka ny hery ko tany an-dalana; izy nahafohy ny andro ko.

24 Izaho nilaza *hoe*, Andriamanitr'o O, aza maka ahy amy ny sasaky ny andro ko: ny tao'nao hatr'amy ny taranaka rehetra.

25 Tamy ny taloha no natao nao ny fanambaniny ny tany: ary ny lanitra asa ny tana'nao.

26 Izy ho simba, fa hianao haharitra: ary izy rehetra hihatonta toy ny fitafiana; to ny lamba no hanova'nao azy, ary dia hiova izy:

27 Fa hianao tsy miova, ary ny tao'nao tsy ho tapitra.

28 Ny zanaky ny mpanompo nao haharitra, ary ny zana'ny hampitoeri'ny eo anatreha'nao.

## SALAMO CIII.

*Fihirany* Davidra.

MANKALAZA' any Jehovah, ry fanahy ko: ary izay rehetra ao anaty ko, *mankalazá* ny anara'ny masina.

2 Mankalazá ny Jehovah, ry fanahy ko; ary aza manadino ny fitahia' ny rehetra:

3 Izay mamela ny helok'ao rehetra; izay mahasitrana ny areti'nao rehetra;

4 Izay manavotra ny ai'nao tamy ny fanimbana; izay manarona fiantrana sy famindrampo anao;

5 Izay mahavoky *zava*-tsoa ny vava nao; *ka* ny fahatanora'nao no velomi'ny toy ny eagily.

6 Ny Jehovah manao fahamarinana sy fitsarana amy ny izay ory rehetra.

7 Izy nampahafantatra any Mosesy ny aleha ny, ny asa ny amy ny zanaky Isiraely.

8 Ny Jehovah mamindra-fo sy miantra, mahari-po, ary lehibe famindram-po.

9 Izay tsy hamely mandrakariva: na hitahiry *faha tezerana* mandrakizay.

10 Izy tsy nanao amy ntsikia manaraky ny fahotan tsikia; ary tsy namaly antsikia manaraky ny helo'tsikia.

11 Fa toy ny fahavony ny lanitra ambony ny tany, no habeny ny famindra'ny fo amy ny izay matahotra azy.

12 Toy ny halavitry ny atsinanana amy ny andrefana *no* halavitry ny nanesora'ny ny fahadisoa'ntsikia tamy ntsikia.

13 Tahaky ny fiantrany ny ray ny ny zana'ny, no fiantrany ny Jehovah, izay matahotra azy.

14 F'izy mahalala ny namorona'ny antsikia; izy mahatadidy fa vovoka isikia.

15 *Ny amy* ny olona, ny andro ny tahaky ny ahitra: tahaky ny famoni'ny any antsaha no famoni'ny.

16 Ny rivotra mifofofofo azy, ka lasa izy; ary ny fitoera'ny tsy hahalala azy intsony.

17 Fa ny famindram-po ny ny Jehovah hatr'amy ny mandrakizay, ka ho mandrakizay amy ny izay matahotra azy, ary ny fahamarina'ny ho amy ny zanaky ny zanaka;

18 Amy ny izay mitandrina ny faneke'ny, sy amy ny izay mahatsiaro ny didy ny hanao azy;

19 Ny Jehovah efa namboatra ny lapa ny any an-danitra; ary ny fanjaka'ny manapaka izao rehetra izao.

20 Mankalazá ny Jehovah hianareo anjely ny izay mihoatra amy ny hery, izay mankato ny didy ny, ka mihaino ny feo ny ny teny ny.

21 Mankalazá ny Jehovah, *hianareo* miaramila ny rehetra; *hianareo* mpanompo ny, izay manao ny sitrapo ny.

22 Mankalazá ny Jehovah ny asa ny rehetra: ao amy ny fitoerany ny fanapaha'ny rehetra: mankalazá ny Jehovah, ry fanahy ko.

## SALAMO CIV.

Mankalzá ny Jehovah, ry fanahy ko. Jehovah, Andriamanitr'o O, hianao, no lehibe indrindra; hianao mitafy voninahitra sy fahalehibiazana.

2 Izay mitafy fahazavana toy ny lamba: izay mamelatry ny lanitra toy ny fisalobonana:

3 Izay mametraky ny andry ny ny fitoera'ny ao amy ny rano: izay manao ny rahona ho fiarakodia ny: izay mandeha amy ny elatry ny rivotra:

4 Izay manao ny anjely ny ho fanahy; ny mpanompo ny ho lel'afo:

5 *Izay* manorina ny fanambaniny ny tany *'mba* tsy ho hetsehi'ny ambarakizay.

6 Voa saro'nao ny lalina toy *ny amy* ny lamba izy: ny rano nijanona tambony ny tendrombohitra.

7 Dia nandositra izy no ho ny fananara'nao; lasa izy no ho ny feo ny ny fikotrokora'nao.

8 Ny tendrombohitra no ikara'ny; ny lemaka no idina'ny ho amy ny fitoerana izay namboari'nao ho azy.

9 Hianao efa nametra azy 'mba tsy hihoara'ny; 'mba tsy hiverena'ny hanarona ny tany indray.

10 *Izay* mampandeha ny loharano ho amy ny tany lemaka, *izay* mandeha anelanelany ny havoana.

11 Izy isotroa'ny ny biby rehetra any antsaha: ny ampondra-dia mahafaky ny hetaheta ny.

12 Any amy ny no onena'ny ny voro-manidina, *izay* maneno ao amy ny rantsan-kazo.

13 Avy amy ny fitoera'ny no andema'ny ny tendrombohitra; heniky ny vokatry ny asa nao ny tany.

15 Izy mampaniry ny ahitra ho any ny biby, ary ny anana hanompo ny olona; 'mba hahavokara'ny ny tany hanina;

15 Ary toaka *izay* mahafaly ny fo ny ny olona, *ary* solikia hampinendo ny tava *ny,* ary mofo *izay* mahatanjaky ny fo ny ny olona.

16 Ny hazo ny Jehovah milobolobo; ny sedera ny Lebanona, izay nambolo'ny;

17 Izay anava'ny ny vorona ny akany ny: *fa* ny sitorika, ny hazo fira no trano ny.

18 Ny tendrombohitra avo no fiarovany ny osi-dia; ary ny vatolampy ho any konisa.

19 Izy nanao ny volana ho fotoana: ny masoandro mahalala ny filenteha'ny.

20 Hianao *no* manao ny maizina, dia alina izy: izay andadia'ny ny biby rehetra any an-ala.

21 Ny liona tanora mierona amy ny fitoha'ny, ary

mitady ny hani'ny amy n'Andriamanitra.
22 Miposaky ny masoandro; *dia* miangona izy, ary mandry any an-dava'ny.
23 Ny olona mivoaka ho any amy ny asa ny, sy ny raharaha ny, mandrapahariva.
24 Endrey ny hamaroa'ny ny asa nao, Jehovah O! amy ny fahendrena no nanava'nao azy rehetra: heniky ny hare'nao ny tany.
25 Lehibe, ary malalaky ity ranomasina ity, tsy hita isa ny mandady ao, na biby kely, na lehibe.
26 Any *no* aleha ny ny sambo; any ny trozona, *izay* natao nao 'mba hilalao any.
27 Ireto rehetra ireto miandry anao; hanomeza'nao *azy* ny hani'ny amy ny fotoana.
28 *Izay* ome'nao azy angoni'ny: hianao manokatry ny tana'nao, *dia* voky ny soa izy.
29 Hianao manafina ny tava nao, *dia* ory izy; hianao mampiala ny fofon'ai'ny, *dia* maty izy, ka mimpody amy ny vovo'ny izy.
30 Hianao mamoaky ny fanahy nao, *dia* misy izy; ary hianao manova ny tarehy ny ny tany.
31 Ny voninahitry ny Jehovah haharitra mandrakizay: ny Jehovah ho faly amy ny asa ny.
32 Izy mijery ny tany, dia mihorohoro izy: izy manendry ny tendrombohitra, dia midonaka izy.
33 Izaho hihira ho any Jehovah raha velona *koa* aho: izaho hihira ho an'Andriamanitr'o raha miaina *koa* aho.
34 Ho mamy ny fisaina'ko azy: Jehovah no hifalia'ko.
35 Aoka ny mpanota ho ritra amy ny tany, ary aoka tsy hisy ratsy fanahy intsony. Mankalazá ny Jehovah, hianao, ry fanahy ko. Miderá ny Jehovah hianareo.

## SALAMO CV.

Misaora' ny Jehovah; miantsoa ny anara'ny: mitoria ny asa ny ao amy ny olona.
2 Mihirá ho azy, mihirá fihirana ho azy: resaho nareo ny asa ny mahagaga rehetra.
3 Ifalio nareo ny anara'ny masina: aoka ho faly ny fo ny izay mitady ny Jehovah.

4 Mitadiava ny Jehovah, sy ny hery ny: tadiavo ny tava ny mandrakariva.

5 Tsarovy ny asa ny mahagaga, izay natao ny; ny fahagaga'ny, sy ny fitsarana *atao ny* ny vava ny;

6 Hianareo taranaky Abirahama mpanompo ny, hianareo taranaky Jakoba no fidi'ny.

7 Izy no Jehovah Andriamani'tsikia: ny fitsara'ny amy ny tany rehetra.

8 Izy mahatsiaro ny faneke'ny mandrakizay, ny teny *izay* nandidia'ny ho any ny taranaka arivo.

9 Izay *fanekena* natao ny tamy ny Abirahama, ary ny fianiana'ny tamy ny Isaka;

10 Ary nampitoetra izany tamy ny Jakoba ho lalána, *ary* tamy ny Isiraely *ho* fanekena mandrakizay:

11 Hoe, Home'ko anao ny tany Kanana, anjara lova nareo:

12 Raha *'mbola* olona vitsy isa izy; eny, 'vitsy indrindra, sady vahiny any.

13 Raha izy nifindrafindra firenena, ka mifindrafindra fanjakana ho amy ny olon-kafa;

14 Izy tsy namela olona hahory azy: eny, izy nananatry ny mpanjaka no ho ny fitiava'ny azy;

15 *Hoe*, Aza manendry ny no hasini'ko, ary aza mandratry ny mpaminany ko.

16 Ary izy niantso ny mosary ho amy ny tany: izy nanapaky ny tehiny ny mofo rehetra.

17 Izy naniraka lehilahy hialoha azy, *dia* i Josefa, *izay* namidy *ny* ho mpanompo:

18 Naratry ny gadra ny tongo'ny; *fa* no gradra'ny vy izy:

19 Mandrapahatonga ny ny fotoany ny teny ny Jehovah nizaha toetra azy.

20 Ny mpanjaka naniraka 'mba hamaha azy; *dia* ny mpanjaka ny olona, ary izy nandefa azy.

21 Izy nanao azy ho tompo ny ny trano ny, sy ho mpanapaky ny fanana'ny rehetra:

22 Hamatotry ny andriandahy ny amy ny sitra-po ny; ary hampianatry ny loholony fahendrena.

23 Isiraely koa nankany Ejipitra; ary Jakoba nivahiny tamy ny tany ny Hama.

24 Ary *Andramanitra* nampihabe ny olo'ny; ary

nampahery azy no ho ny fahavalo ny.

25 Izy nanova ny fo ny *ny olona 'mba* tsy ho tia ny ny olo'ny, *'mba* hihendry ny mpanompo ny.

26 Izy naniraka any Mosesy mpanompo ny; *ary* Arona izay no fidi'ny.

27 Izy naneho ny famantara'ny tao amy ny, ary fahagagana tao amy ny tany ny Hama.

28 Izy nanatitra izina, ka natao ny ho maizina izy; ary izy tsy nanohitry ny teny ny.

29 Izy nampody ny rano ny ho ra, ka namono ny hazandrano ny.

30 Ny tany ny niteraka sahona betsaka, tao amy ny efi-trano fitoerany ny mpanjaka ny.

31 Izy niteny, dia tonga ny lalitra samy hafa, *sy* ny hao tao amy ny sisintany ny rehetra.

32 Izy nampody ny ranon'orana ho havandra, *sy* afo midedadeda tao amy ny tany ny.

33 Izy koa namely ny voalobo'ny sy ny voara ny; ary nanorotoro ny hazo tamy ny tany ny.

34 Izy niteny, dia avy ny valala vao, sy ny sompanga tsy hita isa,

35 Ka nihinana ny maitso rehetra tamy ny tany ny, ary nandritry ny vokatry ny tany ny.

36 Izy koa namono ny matoa rehetra tamy ny tany ny, ny loha ny ny hery ny rehetra.

37 Izy koa namoaka azy mitondra vola fotsy sy vola mena; ary tsy *nisy* osaosa na iray akory tao amy ny firene'ny.

38 I Ejipitra faly raha niala izy; satria ny fahatahoran'azy nanjo azy.

39 Izy namelatra ny rahona ho fisaronana; ary afo no fahazava'*ny* no ny alina.

40 *Ny olona* nangataka, ary izy nanatitra koaily, sy namoky azy mofo 'ndanitra.

41 Izy nanokatry ny vatolampy, ary *dia* niboiboikia ny rano; izy nandeha *toy ny* ony, tamy ny fitoerana maina.

42 F'izy nahatsiaro ny teny masi'ny, *sy* Abirahama mpanompo ny.

43 Ary izy namoaka ny olo'ny mifaly, *ary* ny no fidi' ny ravoravo:

44 Ary nanome azy ny tany ny firenena: ary izy nandova ny vita ny ny olona;

45 'Mba hitandrema'ny ny fandidia'ny, ary hankatoava'ny ny laléna. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CVI.

MIDERA' ny Jehovah hianareo. Misaora ny Jehovah; fa tsara *izy*: fa mandrakizay ny famindra'ny fo.

2 Iza no mahalaza ny hery ny Jehovah? *iza* no mahambara ny fidera na azy rehetra?

3 Sambatra izay mitandrina ny fitsarana, *sy* izay manao marina mandrakariva.

4 Jehovah, tsarovy aho, manaraky ny fitiava'*nao* ny olo'nao: vangio ny famonje'nao aho;

5 Hahita'ko ny fahatsarany ny no finidy nao, 'mba hifalia'ko ny faharavoravoany ny firene'nao, 'mba hifalia'ko amy ny lova nao.

6 Izahay efa nanota 'mbany ny ray nay, izahay efa nanao meloka, izahay efa nanao ratsy.

7 Ny ray nay tsy nahalala ny fahagaga'nao tany Ejipitra: izy tsy nahatsiaro ny habe ny ny famindra' nao fo; fa izy nampahatezitra tao amy ny ranomasina, *dia* tao amy ny Ranomasina mena.

8 Kandrefa izy namonjy azy, no ho ny fitiavany ny anara'ny, 'mba hampahafantara'ny ny hery ny.

9 Ary izy nananatra ny Ranomasina mena, ka *dia* maina izy: ka dia nitondra azy hamaky ny lalina tahaky ny famaky ny ny efitra izy.

10 Izy namonjy azy tamy ny tanany izay nandrafy azy, ary nanavotra azy tamy ny tanany ny fahavalo.

11 Ary ny rano nanafotra ny fahavalo ny: *ka dia* tsy nisy niangana.

12 Izy dia nino ny teny ny; izy dia nihira fiderana azy,

13 Izy nanadino faingiana ny asa ny; izy tsy niandry ny ana'ny:

14 F' izy nanao filan-dratsy tany an-efitra, ary naka fanahy an'Andriamanitra tany amy ny tany foana.

15 Ary izy nanome azy izay nangatahi'ny; nefa nihiahia *hiany* ny fanahy ny.

16 Izy nialona any Mosesy koa tany an-toby, *ary*

Arona olo-masi'ny ny Jehovah.

17 Ny tany nivava, ka nitelina any Datana, ary nanarona ny antoko ny Abírama.

18 Ary afo nirehitra tamy ny antoko ny; ny lel'afo nandoro ny ratsy fanahy.

19 Izy nanao zanak'omby tany Horeba, ary nivavaka tamy ny endri-javatra anidina.

20 Izany no nanova'ny ny voninahi'ny ho endrikyny omby izay homan'ahitra.

21 Izy nanadino an'Andriamanitra mpamonjy azy, izay efa nanao zavatra lehibe tany Ejipitra;

22 Asa mahagaga tany amy ny tany ny Hama, *ary* zavatra mahatahotra tanilany ny Ranomasina mena.

23 Izany no nanava'ny *hoe*, ho simba'ny izy, raha tsy Mosesy no finidi'ny no nijanona tamy ny rava teo anatreha'ny, hiala'ny ny fahatezera'ny, fandrao haringia'ny *izy*.

24 Ary izy nanaratsy ny tany soa; izy tsy nino ny teny ny:

25 Fa nimonjomonjo tany an-day ny, *ary* tsy nihaino ny feo ny ny Jehovah.

26 Koa izany no nanangana'ny ny tana'ny hamely azy, *'mba* handavoa'ny azy any an-efitra:

27 *'Mba* handavoa'ny ny zana'ny koa ao amy ny firenena, sy haneleza'ny azy amy ny tany.

28 Izy niray tamy ny Bala-peora koa, ary nihinana ny fanatitra ho any ny maty.

29 Izany no nampahatezera'ny *azy* tamy ny fisaina'ny: ka nanjo azy ny aretin-dratsy.

30 Dia nitsangana i Finehasa, ka nitsara marina: ary natsaha'ny ny aretin-dratsy.

31 Ary dia natao ny izany ho fahamarina'ny, hatramy ny taranaka rehetra mandrakizay.

32 Izy koa nahatezitra *azy* teo anilany ny rano fifandirana, ka dia nahita ratsy i Mosesy no ho *ny olona:*

33 Satria izy nahatezitra ny fanahy ny, kia dia namoaka teny tsy mety ny molo'ny.

34 Izy tsy nandringiana ny firenena, izay nandidia'ny ny Jehovah azy:

35 Fa niharoharo tamy ny firenena, ary nianatra ny asa ny.

36 Ary izy nanompo ny sampy ny; *ka dia* nody fandrikia ho azy izany.

37 Ary izy nanala voady ny zāna'ny lahy, sy ny zana'ny vavy ho any ny devoly.

38 Ary nandatsaka ny ra marina, *dia* ny ra ny ny zana'ny lahy sy ny zana'ny vavy, izay nanala'ny voady ho any ny sampy ny Kanana: ary ny tany ny no lotoi' ny ny ra.

39 Izany no nandotoa'ny ny asa ny, ka nisintaka manaraky ny fisaina'ny izy.

40 Ary dia nirehitra ny fahatezerany ny Jehovah tamy ny olo'ny, ka dia hala ny ny lova ny.

41 Ary izy nanolotra azy ho amy ny tánany ny firenena; ary izay tsy tia azy no nanapaka azy.

42 Ny fahavalo ny nahory azy koa, ary nampaneke' ny tambany ny tana'ny izy.

43 Izy namonjy azy matetikia; nef'izy nahatezitra *azy* tamy ny fisaina'ny, ka naetry ny izy no ho ny helo'ny.

44 Nefa izy nijery ny fahoria'ny hiany, raha nandre ny fitaraina'ny:

45 Ary izy nahatsiaro ny faneke'ny tamy ny, ary nanenina manaraky ny habe ny ny famindrampo ny.

46 Ary izy nampiantra azy tamy ny izay rehetra namabo azy.

47 Jehovah, Andriamanitr'ay O, vonjeo izahay, ary vorio izahay amy ny firenena, *'mba* hisaorana ny ana' ra'nao masina, *sy* hifaliana amy ny fiderana anao.

48 Isaorana *anie* ny Jehovah Andriamanitry Isiraely, hatramy ny mandrakizay, ka ho mandrakizay: ary aoka ny olona rehetra hanao hoe, Amena. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CVII.

Misaora ny Jehovah fa tsara *izy*: fa mandrakizay ny famindra'ny fo.

2 Aoka ny navota'ny ny Jehovah hanao *izany*, dia izay navota'ny tamy ny tánany ny fahavalo;

3 Ary nanangona azy tamy ny tany, tany atsinanana, sy tany andrefana, tany avaratra, sy tany atsimo.

4 Izy nirenireny tany an-efitra tamy ny lala-manavatsava; izy tsy nahita tanána hitoera'ny.

5 Noana sy nangetaheta, *ka* ana ny fanahy ny tao anaty ny.
6 Ary izy nitaraina tamy ny Jehovah raha ory, *ka* no vonje'ny izy tamy ny fahoria'ny.
7 Ary izy nitarikia azy tamy ny lálana marina, 'mba handehana'ny ho any an-tanána honena'ny.
8 Enga ka midera ny Jehovah ny olona *no ho* ny fahatsara'ny, sy ny fahagaga'ny amy ny zanak'olona !
9 F' izy mahavoky fahatsarana ny fanahy mangetaheta, ka mameno soa ny fanahy noana.
10 Izay mipetraka amy ny maizina, sy amy ny aloky ny fahafatesana, voa fatotry ny fahoriana sy vy ;
11 Ny nanohera'ny ny teny n'Andriamanitra, sy ny nanaratsia'ny ny anatry ny Avo indrindra :
12 No nanetre'ny ny fo ny tamy ny fahoria'ny ; izy lavo, ka tsy *nisy* hamonjy.
13 Ary izy nitaraina tamy ny Jehovah raha ory, *ka* no vonje'ny izy tamy ny fahoria'ny.
14 Izy namoaka azy tamy ny maizina sy ny aloky ny fahafatesana, ary nanapaka ny fatora'ny.
15 Enga ka midera ny Jehovah *ny olona no ho* ny fahatsara'ny sy ny fahagaga'ny amy ny zanak' olona !
16 F'izy nanapaka ny vavahady varahina, ary nanito ny hidy vy.
17 Ny adala nampahori'ny no ho ny fahadisoa'ny, sy ny holo'ny.
18 Hala ny ny fanahy ny ny fihinanana rehetra ; ary izy manakaiky ny vavahady ny fahafatesana.
19 Ary izy mitaraina amy ny Jehovah raha ory, *ka* no vonje'ny izy amy ny fahoria'ny.
20 Izy nampitondra ny teny ny, ary nahasitrana azy, ary izy namonjy *azy* tamy ny fanimbana azy.
21 Enga ka midera ny Jehovah *ny olona no ho* ny fahatsara'ny sy ny fahagaga'ny amy ny zanak'olona !
22 Ary aoka izy hanatitra ny fanatitra fisaorana, ary hitory ny asa ny amy ny fihirana.
23 Izay midina any an-dranomasina any an-tsambo, izay manao raharaha amy ny rano lehibe ;
24 Ireto mahita ny asa ny ny Jehovah, ary ny fahagaga'ny ao amy ny lalina.

25 F'izy mandidy, ka manangana rivotra mahery, izay mampanalona azy.

26 Izy misandratra hatrany an-danitra, izy midina hatramy ny lalina indray : ny fanahy ny levona no ho ny fahoriana.

27 Izy mank'atsy sy mank'ary, ka mivembena toy ny olona mamo, ka dia very saina izy.

28 Ary izy mitaraina amy ny Jehovah raha ory, ka vonje'ny izy amy ny fahoria'ny.

29 Izy maharo ny rivotra, ka dia mitsahatra ny alondrano.

30 Dia mifaly izy no ho ny fitsahara'ny, ka *dia* mitondra azy amy ny fitodiana nirina.

31 Enga ka midera ny Jehovah *ny olona no ho* ny fahatsara'ny sy ny fahagaga'ny amy ny zanak'olona !

32 Ary aoka izy hanandratra azy ao amy ny fiangonany ny olona, ary hidera azy ao amy ny fivoriany ny loholona.

33 Izy mampody ny ony ho efitra ; ary ny loharano ho tany maina ;

34 Ary ny tany mahavokatra ho fanasina, no ho ny haratsy ny fanahy ny izay mitoetra ao.

35 Izy mampody ny efitra ho rano monina, ary ny tany maina ho loharano.

36 Ary any no hamponeni'ny ny noana, 'mba haka vohitra honena'ny ;

37 Ary hamafy ny saha, ary hanao volim-boaloboka izay mahavoka-javatra.

38 Ary izy mitahy azy, 'mba hitomboa'ny ho be ; ary tsy avela ny hihakely ny biby ny.

39 Ary akelezi'ny sy aetry ny, no ho ny fandozana, fahoriana, sy fahalehelovana.

40 Izy mandatsaka ny faharatsiana amy ny andriandahy, ary mampirenireny azy any an-efitra *izay* tsy *misy* lalana.

41 Izy manandratra ny malahelo ho afa-pahoriana, ary maham-pianakavy *azy* toy ny ondry irai-dia.

42 Ny marina hahita, ka faly ; ary ny heloka rehetra hamehy ny vava ny.

43 Izay hendry ka hitandrina izany, no halalala ny fiantrany ny Jehovah.

## SALAMO CVIII.

Fihirana *na* Salamo ny Davidra.

Andriamanitra O, ny fo ko mifikitra; izaho hihira, sy hidera, dia amy ny voninahitr'o.
2 Mifohaza, ry salitery sy ry lokanga; izaho hifoha maraina.
3 Jehovah O, izaho hidera anao ao amy ny olona; ary izaho hihira ho anao ao amy ny firenena.
4 Fa ny famindram-po nao lehibe ambony ny lanitra; ary ny fahamarina nao *mihatra* amy ny rahona.
5 Misandrata ambony ny lanitra Andriamanitra O; ary ny voninahitr'ao ambony ny tany rehetra.
6 'Mba ho voa vonjy ny mahalala anao: vonjeo ny tana'nao ankavanana *aho*, ary valio aho.
7 Andriamanitra nitény tao amy ny fahamasina'ny; Izaho hifaly, izaho hizara any Sekema, ary hanohatra ny tany lemaka Siokota.
8 Ahy Gileada; ahy Manase; ary Efiraima *no* loha ny ny hery ko; Jioda *no* mpanolo-dalá'ko.
9 Moaba *no* vilany fanasa'ko; Edoma *no* anipaza'ko ny kiraro ko; Filisitia *no* ho rese'ko.
10 Iza no hitondra ahy any an-tanána mafy? iza no hitarikia ahy ho any Edoma?
11 Andriamanitra O, tsy *hianao, izay* nanary anay va? Andriamanitra O, tsy hianao va no hiara-mivoaka amy ny miaramila nay?
12 Vonjeo izahay amy ny fahoriana: fa zava-poana ny famonjeny ny olona.
13 Andriamanitra no hahareza'nay: f'izy *no* hanitsaka ny fahavalo nay.

## SALAMO CIX.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

Aza mangina hianao, Andriamanitry ny fidera'ko;
2 Fa ny vava ny ny ratsy fanahy, sy ny vava ny ny mpamitaka misokatra amy ko: izy hanohitra ahy amy ny lela mandaingia.
3 Izy nanodidina ahy koa tamy ny teny ratsy; ary niady tamy ko tsy maninona tsy maninona.

4 Ny fitiava'ko *azy* no nandrafia'ny ahy: f'izaho hivavaka:

5 Ny ahy soa no valia'ny ratsy, ary ny fitiava'ko *azy no valia'ny* fo lentikia.

6 Aaoka ny olon-dratsy hanapaka azy; ary aoka ny Satana hijanona ao amy ny tána'ny ankavanana.

7 Raha ho tsarai'ny izy, aoka ho meloka; ary aoka ho ota ny fivava'ny.

8 Aoka ho vitsy ny andro ny; *ary* aoka ny hafa no hanao ny raharaha ny.

9 Aoka ho kamboty ny zana'ny, ary aoka ho mpitondra tena ny vady ny.

10 Aoka ho mpirenireny mandrakariva sy mpangataka ny zana'ny: aoka koa izy hitady *hanina* amy ny tany ny foana koa.

11 Aoka ny mpandoza haka izay anana'ny; ary aoka ny vahiny hanimba ny asa ny,

12 Aza misy mamindra-fo amy ny: ary aza misy miantra ny zana'ny kamboty.

13 Aoka ho fongotra ny zafy ny; *ary* aoka ho vonoina ny anara'ny ao amy ny taranaka ho avy.

14 Aoka ho tsarova'ny ny Jehovah ny helo'dray ny; ary aoka tsy hesori'ny ny helo'dreny ny.

15 Aoka ho eo anatreha'ny Jehovah mandrakariva izany, hanesora'ny ny fahatsiarovana azy amy ny tany.

16 Satria izy tsy nahatsiaro hamindrafo, fa nanenjikia ny mahantra sy ny malahelo, 'mba hamonoa'ny izay mangorakora-po.

17 No ho ny fitiava'ny ny ozona, dia hanody azy izany: no ho ny tsy naniria'ny fitahiana, dia aoka hanalavitra azy izany.

18 No ho ny nitafia'ny ozona tahaky ny lamba ny, aoka hiditra any an-kibo ny toy ny rano, ary amy ny taola'ny toy ny solikia.

19 Aoka izany ho amy ny, toy ny lamba itafia'ny, ary ho fisikina'ny izay isikina'ny mandrakariva.

20 *Aoka ho avy* amy ny Jehovah izany, ho valy ny ny fahavalo ko, sy izay miteny ratsy hanohitra ny fanahy ko.

21 Fa manaova ho ahy, Andriamanitra Tompo O,

no ho ny anara'nao: vonjeo aho, fa tsara ny famindra'nao fo.

22 F'izaho mahantra, sy malahelo, ary ny fo ko torotoro ato anaty ko.

23 Izaho lasa toy ny aloka mihemotra: izaho ahebiheby ny toy ny valala.

24 Efa malemy ny lohali'ko no ho ny fifadiana; ary mihiahia ny hahatavy ny nofo ko.

25 Ary efa latsa tamy ny aho: *no ny* mijery ahy izy, dia manifikifi-doha.

26 Ampio aho Jehovah Andriamanitr'o: vonjeo aho manaraky ny famindra'nao fo:

27 'Mba ho fanta'ny izany no tána'nao; *ka* hianao Jehovah no nanao izany.

28 Aoka izy hanozona, fa mitahia hianao: raha mitsangana izy, aoka izy ho menatra; fa aoka ny mpanompo nao ho faly.

29 Aoka hitafy henatra ny fahavalo ko; ary aoka izy hisaron-kenatra toy ny amy ny lamba.

30 Izaho hidera dia hidera ny Jehovah amy ny vava ko; eny, izaho hidera azy ao amy ny olona maro.

31 F'izy hijanona eo amy ny tanana ankavanany ny malahelo hamonjy *azy* amy ny izay manameloky ny fanahy ny.

## SALAMO CX.

Fihirany Dividra.

Ny Jehovah nilaza tamy ny Tompo ko, Mipetraha ao amy ny tana'ko ankavanana ambarapanao ko ny fahavalo nao ho fandiavany ny tongotr'ao.

2 Ny Jehovah hamoaka ny tsorakazo ny hery nao avy ao Ziona; manapaha ao afovoany ny fahavalo nao hianao.

3 Ny olo'nao hazoto amy ny andro ny ny hery nao, amy ny fahatsara tarehy ny ny fahamasina'*nao* no ho ny fipoaky ny maraina: *tahaky* ny ando *raha miposaka ny masoandro* no hiteraha'nao ny zanak'ao.

4 Ny Jehovah efa nianiana, ka tsy hanenina, Hianao mpisorona mandrakizay manaraky ny fanao ny Melikisedeka.

5 Ny Jehovah eo amy ny tana'nao ankavanana handresy ny mpanjaka amy ny andro ny fahatezera'ny.

6 Izy hitsara ao amy ny firenena; izy hameno faty *ny fitoerana*; izy hahavoa ny loha ny ny tany maro.
7 Izy hisotro amy ny ony, raha eny an-dalana: izany no nanandrata'ny ny loha ny.

## SALAMO CXI.

Midera' ny Jehovah hianareo. Izaho hidera ny Jehovah amy ny fo *ko* rehetra, eo amy ny fivoriany ny marina, sy *eo amy* ny fiangonana.
2 Lehibe ny asa ny ny Jehovah, *ka* dinihi'ny izay rehetra finaritry izany.
3 Ny asa ny, voninahitra sy laza: ary ny fahamarina'ny maharitra mandrakizay.
4 Izy mampahatsiaro ny fahagaga'ny: ny Jehovah miantra sy mamindra fo indrindra.
5 Izy nanome hanina izay matahotra azy: izy hahatsiaro ny faneke'ny mandrakizay.
6 Izy naneho tamy ny olo'ny ny hery ny ny asa ny, 'mba home'ny azy ny lova ny ny firenena.
7 Ny asa ny ny tana'ny, fahamarinana sy fitsarana: to avokoa ny didy ny rehetra.
8 Izany hampitoeri'ny mandrakizay mandrakizay, *fa* natao *ny* tamy ny fahamarinana sy fahitsiana.
9 Izay manatitra fanavotana ho ny any olo'ny: izay nandidy ny firenena mandrakizay: masina ary mahatahotra ny anara'ny.
10 Ny fahatahorana any Jehovah no voaloham-pahendrena: fahalalana tsara no anana'ny izay rehetra mankato *ny didy ny*: ny fiderana azy maharitra mandrakizay.

## SALAMO CXII.

Midera' ny Jehovah. Sambatra izay olona matahotra ny Jehovah *sy izay* tia ny didy ny indrindra.
2 Ny zana'ny ho mahery ambony ny tany: ny taranaky ny marina ho tahina.
3 Fananana sy harena ho ao antrano ny: ary ny fahamarina'ny maharitra mandrakizay.
4 Ny mazava hiseho amy ny marina raha amy ny maizina: *sady izy* marina, sy mamindra fo, ary miantra.
5 Ny olona tsara fanahy manao soa, ary mampindrana: amy ny fitsarana no hitondra'ny ny raharaha ny.

6 F'izy tsy ho hetsehi'ny mandrakizay: ny marina hitoetra amy ny fahatsiarovana mandrakizay.
7 Izy tsy hatahotry ny teny ratsy: ny fo ny tsy hihietsikia, *fa* matoky ny Jehovah.
8 Ny fo ny hampitoeri'ny, izy tsy hatahotra, mandrapahita ny *ny sitra-po ny* amy ny fahavalo ny.
9 Izy efa nanely, iza efa nanome ho any ny malahelo; ny fahamarina'ny maharitra mandrakizay; ny tandro' ny hasandratra *ho* amy ny voninahitra.
10 Ny ratsy fanahy hahita, ka ho ory; izy hihidy vazana, ary ho levona: ny faniriany ny ratsy fanahy ho very.

## SALAMO CXIII.

Midera' ny Jehovah hianareo. Miderá, hianareo mpanompo ny Jehovah, miderá ny anarany ny Jehovah.
2 Isaorana anie ny anarany ny Jehovah, amy ny izao ka ho mandrakizay.
3 Hatramy ny fiposahany ny masoandro, ka hatramy ny filenteha'ny, no hiderana ny anarany ny Jehovah.
4 Ny Jehovah avo ambony ny firenena rehetra, ny voninahi'ny ambony ny lanitra.
5 Iza no tahaky ny Jehovah Andriamani-tsikia, izay misandratra hitoetra amy ny avo.
6 Izay miondrikia hijery *ny* amy ny lanitra, sy *ny* amy ny tany!
7 Izy manangana ny malahelo hiala amy ny vovoka, *ary* manandratry ny mahantra amy ny fitoeran-jezikia;
8 'Mba hampitoera'ny *azy* amy ny andriandahy, *dia* amy ny andriandahy ny ny olo'ny.
9 Izy mampitoetry ny momba any an-trano, *ary ho* reny ny ankizy, ka faly. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CXIV.

Raha Isiraely mpianakavy ny Jakoba nivoaka tany Ejipitra, tamy ny olona samy hafa teny;
2 I Jioda no fahamasina'ny, Isiraely no fanjaka'ny.
3 Ny ranomasina nahita *izany*, ka nandositra: Joridany dia niorikia.
4 Ny tendrombohitra nitsambikina toy ny ondry lahy, *ary* ny havoana toy ny zanak'ondry.

5 Inona *no nanjo* anao, ry ranomasina, no nandositra hianao? hianao, ry Joridany, *no ho* niorikia?

6 Hianareo tendrombohitra, *no ho* nitsambikina toy ny ondry lahy; *ary* hianareo havoana, toy ny zanak'-ondry?

7 Mihorohoroa, ry tany amy ny fanatrehany ny Tompo, amy ny fanatrehan' Andriamanitry Jakoba;

8 Izay nampody ny vatolampy ho rano monina, ny afovato ho loharano.

## SALAMO CXV.

Jehovah O, aza izahay, aza izahay no omem-boninahitra, fa ny anara'nao, no ho ny famindram-po nao, *sy* ny fahamarina'nao.

2 Nahoana ny firenena no manao hoe, Aiza ny Andriamani'ny ankehitriny?

3 Fa ny Andriamani-tsikia any an-danitra: izy nanao izay sitra-po ny rehetra.

4 Ny sampa ny, vola fotsy, sy vola mena, asa ny tánany ny olona.

5 Izy manam-bava, fa tsy miteny: izy mana-maso, fa tsy mahita:

6 Izy manan-tsofina, fa tsy mandre: manan'orona, fa tsy manimbolo:

7 Izy manan-tanana, fa tsy mandray: izy manan-tongotra, fa tsy mandeha: ary tsy mahaloa-peo ny tenda ny.

8 Izay manao azy dia tahaky azy, ka toy izany izay rehetra matoky azy.

9 Isiraely O, matokia ny Jehovah: izy *no* tanja'ny sy ampingia ny.

10 Ry mpianakavy ny Arona, matokia ny Jehovah: izy *no* tanja'ny sy ampingia ny.

11 Hianareo izay matahotry ny Jehovah, matokia ny Jehovah: izy *no* tanja'ny sy ampingia ny.

12 Ny Jehovah mahatsiaro antsikia: izy hitahy *antsikia*; izy hitahy ny mpianakavy ny Isiraely; izy hitahy ny mpianakavy ny Arona.

13 Izy hitahy izay matahotry ny Jehovah, *na* kely na lehibe.

14 Ny Jehovah hampitombo anareo, sy ny zanak' areo.

15 Hianareo tahi'ny ny Jehovah izay nanao ny lanitra sy ny tany.

16 Any ny Jehovah ny lanitry ny lanitra: fa ny tany nome'ny ho any ny zanak'olona.

17 Ny maty tsy hidera ny Jehovah, na izay rehetra midina any amy ny mangingina.

18 F'izahay hisaotra ny Jehovah amy ny izao, ka ho mandrakizay. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CXVI.

Izaho tia ny Jehovah, satria izy nandre ny feo ko *sy* ny fifona'ko.

2 Satria izy nanondriky ny sofi'ny tamy ko, izaho dia hiantso *azy* raha velona koa aho.

3 Ny fahalahelovany ny fahafatesana nanodidina ahy, ary ny fahoriany ny helo efa nahazo ahy: izaho nahita fahoriana sy fahalahelovana.

4 Dia niantso ny anarany ny Jehovah aho; Jehovah O, mifona amy nao aho, vonjeo ny fanahy ko.

5 Jehovah miantra, ary marina; eny, ny Andriamani'tsikia mamindra fo.

6 Ny Jehovah miaro ny bodo: izaho naetry *ny*, ary izy namonjy ahy.

7 Miverena ho amy ny fitsahara'nao, ry fanahy ko; fa ny Jehovah efa nahasoa anao.

8 Fa hianao efa namonjy ny fanahy ko tamy ny fahafatesana, ny maso ko tamy ny ranomaso, *ary* ny tongotr'o tamy ny fahasolafahana.

9 Izaho handeha eo anatreha'ny ny Jehovah amy ny tany ny ny velona.

10 Izaho nino, ka dia niteny: izaho ory indrindra:

11 Izaho haingiam-pilaza hoe, Fandaingia ny olona rehetra.

12 Inona no havaly ko ny Jehovah *no ho* ny soa rehetra natao ny tamy ko?

13 Izaho handray ny kapoaky ny famonjena, ary hiantso ny anarany ny Jehovah.

14 Izaho hanefa ny voady ko amy ny Jehovah ankehitriny ao anatreha'ny ny olo'ny rehetra.

15 Soa eo imaso ny ny Jehovah ny fahafatesany ny olo'ny masina.

16 Jehovah O, izaho mpanompo nao tokoa: izaho no mpanompo nao, *sy* zanaky ny ankizy vavy nao: hianao namaha ny fifatora'ko.

17 Izaho hanatitra fanatitra fisaorana ho anao, ary hiantso ny anarany ny Jehovah.

18 Izaho hanefa ny voady ko amy ny Jehovah ankehitriny ao anatreha'ny ny olo'ny rehetra,

19 Ao an-kianja ny trano ny ny Jehovah, dia ao afovoa'nao, ry Jeriosalema. Miderá ny Jehovah hianareo.

## SALAMO CXVII.

Midera' ny Jehovah, hianareo firenena rehetra: miderá azy, hianareo olona rehetra.

2 Fa lehibe ny famindra'ny fo amy ntsikia: ary mandrakizay ny fahamarinany ny Jehovah. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CXVIII.

Misaora ny Jehovah; fa tsara izy: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

2 Aoky Isiraely hilaza *hoe* ankehitriny, ny famindram-po ny mandrakizay.

3 Aoka ny mpianakavy ny Arona hilaza *hoe* ankehitriny, ny famindrampo ny mandrakizay.

4 Aoky izay matahotry ny Jehovah hilaza *hoe* ankehitriny, ny famindrampo ny mandrakizay.

5 No ny ory aho dia niantso ny Jehovah: ny Jehovah namaly ahy, *ka nampitoetra ahy* tamy ny fitoerana malalaka.

6 Ny Jehovah no ahy; izaho tsy hatahotra: izay hatao n'olona amy ko.

7 Ny Jehovah momba ahy 'mbamy ny izay manampy ahy: ka dia ho hita ko *izay iri'ko* amy ny izay tsy tia ahy.

8 *Ny* matoky ny Jehovah tsara lavitra no ho *ny* matoky olona.

9 *Ny* matoky ny Jehovah tsara lavitra no ho *ny* matoky ny andriandahy.

10 Ny firenena rehetra nanodidina ahy: fa ny anarany ny Jehovah no handringiana'ko azy.

11 Izy nanodidina ahy; eny, izy nanodidina ahy: fa ny anarany ny Jehovah no handringiana'ko azy.

12 Izy nanodidina ahy toy ny reny tantely; izy maty toy ny afo tsilo; fa ny anarany ny Jehovah no handringiana'ko azy.

13 Hianao nanosikia dia nanosikia ahy 'mba hahalavo ahy: fa ny Jehovah no nanampy ahy.

14 Ny Jehovah *no* hery ko, sy fihira'ko, ka dia tonga famonjen' ahy.

15 Feo fifaliana sy famonjena *no* ao an-day ny ny marina: ny tánana ankavanany ny Jehovah manao izay mahery.

16 Ny tánana ankavanany ny Jehovah nasandra'*ny*: ny tánana ankavanany ny Jehovah manao izay mahery.

17 Izaho tsy ho faty, fa ho velona, ka hitory ny asa ny ny Jehovah.

18 Ny Jehovah nampijaly dia nampijaly ahy; nefa izy tsy nanolotra ahy ho any ny fahafatesana.

19 Vohay vavahady ny ny fahamarinana aho: izaho hiditra ao, izaho hidera ny Jehovah.

20 Ity *no* vavahady ny ny Jehovah, izay hidira'ny ny marina.

21 Izaho hidera anao; fa hianao efa nandre ahy, ka dia tonga famonjen'ahy.

22 Ny vato *izay* lavi'ny ny mpanao trano, no tonga fehy zoro *ny*.

23 Asa ny ny Jehovah izany; *ka* mahatalanjona eo imaso ntsikia.

24 Ity no andro natao ny ny Jehovah; isikia hifaly, sy ho ravoravo amy ny izany.

25 Mifona amy nao aho, Jehovah O, vonjeo ankehitriny: Mifona amy nao aho, Jehovah O, anambino ankehitriny.

26 Tahi'ny izay avy amy ny anarany ny Jehovah; avy amy ny trano ny Jehovah no nitahia'nay anareo.

27 Ny Jehovah *no* Andriamanitra izay nahazava antsikia: fehezo kofehy ny fanalamboady hatramy ny tandroky ny fivoadiana.

28 Hianao *no* Andriamanitr'o, ary izaho hidera anao; *hianao no* Andriamanitr'o: izaho hanandratra anao.

29 Misaora ny Jehovah; fa tsara izy: fa mandrakizay ny famindram-po ny.

## SALAMO CXIX.

### א ALEFO.

SAMBATRA *izay* mahitsy any an-dálana, izay mandeha amy ny lalány ny Jehovah.

2 Sambatry *izay* mitandrina ny filaza'ny, *sy izay* mitady azy amy ny fo rehetra.

3 Ary *izay* tsy manao *izay* meloka; izy mandeha amy ny aleha ny ny Jehovah.

4 Hianao mandidy *anay* hazoto hitandrina ny didy nao.

5 Enga ka ho mahitsy ny aleha ko hitandriny ny didy nao!

6 Tsy ho menatra aho raha mijery ny didy nao rehetra.

7 Izaho hidera anao amy ny fahitsiany ny fo, raha nianatra ny fitsarany ny fahamarina'nao aho.

8 Izaho hitandrina ny fandidia'nao: aza *dia* mahafoy ahy tokoa.

### ב BETA.

9 Aiza no hahadiova'ny ny zatovo ny aleha ny? fitandremana manaraky ny teny nao.

10 Ny fo ko rehetra no nitadiava'ko anao; aza avela hania amy ny didy nao aho.

11 Ny teny nao nafeni'ko tam-po ko, 'mba tsy hanota'ko amy nao.

12 Jehovah O, hianao *no ho* deraina; ampianaro ahy ny didy nao.

13 Ny molotr'o no nitoria'ko ny fitsarana rehetra *navoaky* ny vava nao.

14 Ny aleha ny ny filaza'nao no ifalia'ko, *mihoatra no ho* ny harena rehetra.

15 Ny didy nao no heveri'ko, ary ny aleha nao no ho jere'ko.

16 Ny lalá'nao no ifalia'ko: ny teny nao no tsy ho hadinoi'ko.

### ג GIMELA.

17 Asivy soa ny mpanompo nao, *'mba* hahavelona ahy, sy hitandrema'ko ny teny nao.

18 Ampihirato ny maso ko, hahita'ko zava-mahagaga avy amy ny lalá'nao.

19 Izaho vahiny amy ny tany: aza afenina ahy ny didy nao.
20 Ny fanahy ko torotoro no ho ny faniriany ny fitsara'nao mandrakariva.
21 Hianao nananatry ny miavonavona voa ozona, izay mania amy ny didy nao.
22 Esory amy ko ny henatra sy ny latsa; fa izaho efa nitandrina ny filaza'nao.
23 Ny andriandahy dia nipetraka hanohitra ahy: *fa* ny mpanompo nao nisaina ny didy nao.
24 Ny filaza'nao no fifalia'ko, *sy* mpanolo-tsaina ahy.

ד DALETA.

25 Ny fanahy ko miraikitra amy ny vovoka: velomy aho manaraky ny teny nao.
26 Izaho nitory ny aleha ko, ary hianao nandre ahy: ampianaro ahy ny didy nao.
27 Ampahalalao ahy ny aleha ny ny didy nao: ka dia hisaina ny fahagaga'nao aho.
28 Ny fanahy ko miempo no ho ny fahoriana: ampahatanjaho aho manaraky ny teny nao.
29 Esory amy ko ny lálan-daingia: ary omeo ahy ny lalá'nao soa.
30 Izaho efa nifidy ny lálany ny fahamarinana; ny fitsara'nao natao ko *teo anatreha'ko.*
31 Izaho efa niraikitra tamy ny filaza'nao: Jehovah O, aza mampahamenatra ahy.
32 Ny aleha ny ny didy nao no hihazakazaha'ko, raha ho halehibiazi'nao ny fo ko.

ה HE.

33 Jehovah O, ampianaro ahy ny aleha ny ny didy nao; ary izaho hitandrina izany *hatramy ny* farany.
34 Omeo fahalalana aho, ary izaho hitandrina ny lalá'nao, eny, izaho hitandrina izany amy ny fo *ko* rehetra.
35 Ampandehano aho amy ny aleha ny ny didy nao; f'izany no ifalia'ko.
36 Ampiondreho amy ny filaza'nao ny fo ko, f'aza amy ny fahihirana.
37 Ampandalovy ny maso ko ny fijerena ny zavapoana; *ary* velomy aho amy ny aleha nao.

38 Ampitoero ny teny nao ho amy ny mpanompo nao, izay matahotra anao.

39 Ny fanaratsia'*ny* ahy, izay atahora'ko, aisory: fa tsara ny fitsara'nao.

40 Indro, izaho maniry ny didy nao: velomy ny fahamarina'nao aho.

ו VAO.

41 Ary aoka ho amy ko ny fiantra'nao, Jehovah O, *dia* ny famonje'nao manaraky ny teny nao.

42 Ary izaho dia hahazo mamaly izay manaratsy ahy: fa matoky ny teny nao aho.

43 Ary aza esorina amy ny vava ko avokoa ny teny ny fahamarinana; f'efa manantena ny fitsara'nao aho.

44 Dia ny lalá'nao no ho tandrema'ko isan'andro, mandrakizay mandrakizay.

45 Ary izaho handeha amy ny malalaka: fa mitady ny didy nao aho.

46 Izaho hitory ny filaza'nao koa eo anatreha'ny ny mpanjaka, ka tsy ho menatra.

47 Ny didy nao no hifalia'ko, *f*'efa tia ko izy.

48 My tana'ko koa hatsanga'ko ho amy ny didy nao: *f*'efa tia ko izy; ary izaho hisaina ny fandidia' nao.

ז ZAINA.

49 Tsarovy ny teny amy ny mpanompo nao, izay nampanantenai'nao ahy.

50 Izany *no* fifalia'ko no ny ory aho: fa ny teny nao no namelona ahy.

51 Ny mpiavonavona naneso ahy dia naneso ahy: *nefa* tsy niala tamy ny lalá'nao aho.

52 Izaho nahatsiaro ny fitsara'nao hatramy ny taloha, Jehovah O; ary dia nifaly aho.

53 Ny horohoro namely ahy no ho ny nahafoiza'ny ny ratsy fanahy ny lalá'nao.

54 Ny fandidia'nao *no* efa fihira'ko any an-trano ivahinia'ko.

55 Izaho efa nahatsiaro ny anara'nao, Jehovah O, no ny alina, ary izaho efa nitandrina ny lalá'nao.

56 Izany no ahy, fa nitandrina ny didy nao aho.

ח KETA.

57 *Hianao no* anjara'ko. Jehovah O: izaho efa niteny, fa hitandrina ny teny nao aho.
58 Izaho nangataka ny atreha'nao tamy ny fo *ko* rehetra: mamindrá fo amy ko manaraky ny teny nao.
59 Izaho nihevitra ny aleha ko, ka namerina ny tongotr'o ho amy ny filaza'nao.
60 Izaho nihafaingiana, ary tsy nitaredretra hitandrina ny didy nao.
61 Ny antoko ny ny ratsy fanahy nandrombaka ahy: *nefa* tsy nanadino ny lalá'nao aho.
62 Izaho hitsangana mamaton'alina hisaotra anao no ho ny fitsara'nao marina.
63 Izaho namany izay rehetra matahotra anao, sy izay mitandrina ny didy nao.
64 Jehovah O, ny tany heniky ny famindram-po nao: ampianaro ahy ny fandidia'nao.

ט TETA.

65 Jehovah O, efa nasia'nao soa ny mpanompo nao, manaraky ny teny nao.
66 Ampianaro ahy ny fitsarana tsara, sy ny fahalalana; f'izaho nino ny didy nao.
67 Fony tsy 'mbola ory aho, dia naniasia: f'ankehitriny efa mitandrina ny teny nao aho.
68 Hianao tsara, ka manao soa, ampianaro ahy ny fandidia'nao.
69 Ny mpiavonavona namorondaingia hanohitra ahy: *f*'izaho hitandrina ny didy nao amy ny fo *ko* rehetra.
70 Ny fo ny matavy tahaky ny menaka: *fa* ny lalá' nao no ifalia'ko.
71 Soa hiany aho ory; 'mba hianara'ko ny fandidia' nao.
72 Ny lalána avoaky ny vava noa, mahasoa ahy lavitra no ho ny volamena sy ny vola fotsy tsy omby arivo.

י IODA.

73 Ny tana'nao no nanao ahy sy namboatra ahy: omeo fahalalana aho, 'mba hianara'ko ny didy nao.
74 Izay matahotra anao ho faly, raha mahita ahy; fa nanantena ny teny nao aho.

75 Jehovah O, izaho mahalala fa marina ny fitsara'nao, fa ny fahamarina'nao no nahoria'nao ahy.

76 Izaho mifona amy nao, aoka ny famindram-po nao hahafaly ahy, manaraky ny teny nao amy ny mpanompo nao.

77 Aoka ny famindram-po nao ho amy ko hahavelona ahy: fa ny lalá'nao no fifalia'ko.

78 Aoka ho menatra ny mpiavonavona; fa nanao ditra amy ko tsy maninon-tsy maninona izy: izaho hisaina ny didy nao.

79 Aoka hiverina amy ko izay matahotra anao, sy izay nahalala ny filaza'nao.

80 Aoka ho mahitsy amy ny fandidia'nao ny fo ko, 'mba tsy hahamenatra ahy.

כ KAFA.

81 Ny fanahy ko maniry ny famonje'nao: f'izaho manantena ny teny nao.

82 Ny maso ko pahina no ho ny teny nao, *ka manao* hoe, Rahoviana hianao no hahafaly ahy?

83 F'izaho efa tahaky ny tavoahangy amy ny setroka; kanefa tsy manadino ny fandidia'nao aho.

84 Hafiriana ny andro ny ny mpanompo nao? rahoviana hianao no hanao fitsarana amy ny izay manenjikia ahy?

85 Ny mpiavonavona efa mihiady lavaka hianjera'ko, izay tsy manaraky ny lalá'nao.

86 Marina ny didy nao rehetra: ny *olona* manenjikia ahy tsy maninon-tsy maninona; vonjeo nao aho.

87 Saiky lany ny aho tambony ny tany; nefa izaho tsy nahafoy ny didy nao.

88 Velomy aho manaraky ny fiantra'nao; ka dia ho tandrema'ko ny filazany ny vava nao.

ל LAMEDA.

89 Jehovah O, *Hianao* mandrakizay, ny teny nao natoetra any an-danitra.

90 Ny fahamarina'nao hatramy ny taranaka rehetra: hianao mampitoetra ny tany, ary dia mitoetra izy.

91 Izy mitoetra mandraky ny andro any; manaraky ny fandidia'nao; fa mpanompo nao *izy* rehetra.

92 Raha tsy ny lalá'nao *no* nifalia'ko, dia efa maty tamy ny fahoria'ko aho.

93 Izaho tsy hanadino ny didy nao; f'izy no nameloma'nao ahy.

94 Anao aho, vonjeo aho; f'izaho nitady ny didy nao.

95 Ny ratsy fanahy niandry ahy, *'mba* hamono ahy: *f'*izaho hihevitra ny filaza'nao.

96 Izaho efa nahita ny farany ny fahatsarana rehetra: *fa* ny didy nao no malalaka indrindra.

מ MEMA.

97 Endrey ny fitiava'ko ny lalá'nao! izy *no* fisaina'ko mandritry ny andro.

98 Ny didy nao no nanava'nao ahy ho hendry *lavitra* no ho ny fahavalo ko: f'amy ko mandrakariva izy.

99 Izaho hendry no ho ny mpampianatr'ahy rehetra: fa ny filaza'nao *no* fisaina'ko.

100 Izaho hendry no ho ny loholona, no ho ny fitandrema'ko ny didy nao.

101 Izaho niaro nỳ tongotr'o tamy ny lalan-dratsy rehetra 'mba hitandrema'ko ny teny nao.

102 Izaho tsy niala tamy ny fitsara'nao: fa hianao no nampianatra ahy.

103 Endrey ny hamamy ny teny nao amy ny fanandrama'ko! eny, mamy no ho ny tantely ao am-bava ko!

104 Tamy ny didy nao no nahazoa'ko fahalalana: izany no tsy itiava'ko ny lálan-tsy izy rehetra.

נ NIONA.

105 Ny teny nao no fanilo ny ny tongotr'o, ary fahazavany ny aleha ko.

106 Izaho efa nianiana, ary hefai'ko *izany*, 'mba hitandrema'ko ny lalá'nao.

107 Izaho ory indrindra: velomy aho, Jehovah O, manaraky ny teny nao.

108 Jehovah O, mifona amy nao aho, ankasitraho ny fanati-tsitra-po aloaky ny vava ko, ary ampianaro ahy ny fitsara'nao.

109 Ny ai'ko eo an-tána'nao mandrakariva: ka tsy 'mbola nanadino ny lalá'nao aho.

110 Ny ratsy fanahy mamela-pandrikia *hamandrikia* ahy: f'izaho tsy 'mbola nania tamy ny didy nao.

111 Ny filaza'nao *no* natao ko ho lova mandrakizay: f'izy *no* fifaliany ny fo ko.

112 Izaho nanondrikia ny fo ko hankato ny fandidia'nao mandrakariva, *dia hatramy* ny farany.

ס SAMEKA.

113 Hala ko ny fiheveram-*poana*: fa ny lalá'nao *no* tia ko.

114 Hianao *no* fiere'ko sy ampingia ko: izaho manantena ny teny nao.

115 Mialá amy ko hianareo mpanao ratsy: f'izaho hitandrina ny didy n'Andriamanitr'o.

116 Hazony aho manaraky ny teny nao, 'mba hahavelona ahy: ary aza avela ho menatra aho amy ny fanantena'ko.

117 Hazony aho, ary dia ho voa aro aho: ary izaho hijery ny fandidia'nao mandrakariva.

118 Hianao nanitsaka izay nania rehetra tamy ny fandidia'nao; fa laingia ny famitaha'ny.

119 Hianao manary ny ratsy fanahy rehetra tambony ny tany toy ny taim-by: izany no itiava'ko ny filaza' nao.

120 Ny fo ko mangovitra no ho ny fahatahorana anao, ary izaho matahotra ny fitsara'nao.

ע AINA.

121 Izaho nanao fitsarana sy fahamarinana: aza mahafoy ahy ho any ny mpahory ahy.

122 Iantohy soa ny mpanompo nao: aza avela ny mpiavonavona hahory ahy.

123 Ny maso ko pahina no ho ny famonje'nao, sy ny teny ny fahamarina'nao.

124 Manava amy ny mpanompo nao manaraky ny famindram-po nao, ary ampianaro ahy ny fandidia' nao.

125 Mpanompo nao aho; omeo ahy ny fahalalana, hahafantara'ko ny filaza'nao.

126 Andro tokony hiasa'*nao izao*, Jehovah O: *f*'izy nahafoana ny lalá'nao.

127 Izany no itiava'ko ny didy nao, mihoetra no ho ny volamena; eny, mihoetra no ho ny volamena tsara.

128 Izany no nanaova'ko ny didy nao rehetra *ho*

marina *amy ny zavatra* rehetra; *ary* hala'ko ny lálan-tsy izy rehetra.

פ PE

129 Ny filaza'nao mahagaga: izany no itandrema'ny ny fanahy ko azy.
130 Ny fandrosoany ny teny nao mahazava; *ka* manome fahalalana ho any ny bodo.
131 Izaho nanokatra ny vava ko, ka *dia* ana: f'izaho naniry ny didy nao.
132 Mitsangána, ary mamindrá fo amy ko, toy ny fanao nao amy ny izay tia ny anara'nao.
133 Alaharo ny dia ko amy ny teny nao; ary aza avela hanjaka ahy izay mety ho heloka.
134 Vonjeo aho amy ny fahoriana atao ny ny olona: *ary* dia hitandrina ny didy nao aho.
135 Mamirapirata ny tava nao amy ny mpanompo nao; ary ampianaro ahy ny fandidia'nao.
136 Ony rano mikorotsaka amy ny maso ko, no ho ny tsy fitandrema'ny ny lalá'nao.

צ TSADY.

137 Jehovah O, marina hianao, ary mahitsy ny fitsara'nao.
138 Marina, ary tsara indrindra ny filaza'nao, izay nandidia'nao.
139 Ny fitiava'ko efa nandany ahy, no ho ny nanadinoa'ny ny fahavalo ko ny teny nao.
140 Madio indrindra ny teny nao: k'izany no itiava' ny ny mpanompo nao azy.
141 *Sady* kely aho, ka no haratsi'ny: *nefa* aho tsy manadino ny fandidia'nao.
142 Fahamarinana mandrakizay ny fahamarina'nao, ary to ny lalá'nao.
143 Ny fahalahelovana sy ny fahoriana nahazo ahy· *nefa* ny didy nao *no* ifalia'ko.
144 Mandrakizay ny fahamarinany ny filaza'nao: omeo fahalalana aho, ary *dia* ho velona aho.

ק KOFO.

145 Izaho nitaraina tamy ny fo *ko* rehetra: Jehovah O, mandrenesa ahy: izaho hitandrina ny fandidia'nao.

146 Izaho nitaraina tamy nao; vonjeo aho, 'mba hitandrema'ko ny fandidia'nao.

147 Izaho namonjy ny mazavaratsy, ka nitaraina: izaho nanantena ny teny nao.

148 Ny maso ko namonjy ny fiambenan'*alina* hisaina'ko ny teny nao.

149 Henoy ny feo ko manaraky ny fiantra'nao; Jehovah O, velomy aho manaraky ny fitsara'nao.

150 Izy manatona izay manaraky ny fanavan-dratsy; manalavitry ny lalá'nao izy.

151 Jehovah O, hianao akaiky; ary to ny didy nao rehetra.

152 Efa fantatr'o ela ny amy ny filaza'nao, fa nampitoeri'nao mandrakizay izy.

ר RESA.

153 Jereo aho, ary afaho ny fahoria'ko: f'izaho tsy manadino ny lalá'nao.

154 Alaharo ny teny ko, ary vonjeo aho: velomy aho manaraky ny teny nao.

155 Ny famonjena manalavitry ny ratsy fanahy: f'izy tsy mitady ny fandidia'nao.

156 Jehovah O, maro ny famindram-po nao; velomy aho manaraky ny fitsara'nao.

157 Maro ny mpanenjikia ahy sy ny mpanohitra ahy; *nefa* aho tsy miala amy ny filaza'nao.

158 Izaho nijery ny mpanota, ka *dia* malahelo aho; f'izy tsy nitandrina ny teny nao.

159 Jereo ny fitiava'ko ny didy nao: Jehovah O, velomy aho manaraky ny fiantra'nao.

160 Marina *hatramy* ny voalohany, ny teny nao; ary mandrakizay ny fahamarinany ny fitsara'nao rehetra.

ש SINA.

161 Ny andriandahy nanenjikia ahy tsy maninontsimaninona: fa ny fo ko mitoetra amy ny fatahorana ny teny nao.

162 Izaho mifaly no ho ny teny nao, tahaky izay mahazo babo be.

163 Hala'ko ary lavi'ko ny laingia: fa ny lalá'nao no tia ko.

164 Izaho midera anao impito amy ny indray andro no ho ny hamariny ny fitsara'nao.

165 Be no fiadanany izay tia ny lalá'nao: ary tsy hisy hahatafintohina azy.

166 Jehovah O, izaho manantena ny famonje'nao, ary nankato ny didy nao.

167 Ny fanahy ko nitandrina ny filaza'nao; fa tia ko indrindra izy.

168 Izaho nitandrina ny didy nao sy ny filaza'nao: fa eo anatreha'nao ny aleha ko rehetra.

ת TAO.

169 Jehovah O, aoka ny fitaraina'ko ho eo anatreha' nao: omeo ahy ny fahalalana manaraky ny teny nao.

170 Aoka ny fifona'ko hankeo anatreha'nao: vonjeo aho manaraky ny teny nao.

171 Ny molotr'o hanambara ny fidera'nao, rehefa nampianari'nao ahy ny fandidia'nao.

172 Ny lela ko hitory ny teny nao fa marina ny didy nao rehetra.

173 Aoka ny tana'nao hamonjy ahy; f'izaho efa nifidy ny didy nao.

174 Jehovah O, izaho naniry ny famonje'nao; ary ny lalá'nao no ifalia'ko.

175 Aoka ho velona ny fanahy ko ary dia hidera anao izy; ary aoka ny fitsara'nao hanampy ahy.

176 Izaho nania toy ny ondry very; tadiavo ny mpanompo nao; fa izaho tsy *'mbola* manadino ny didy nao.

## SALAMO CXX.

Fihirana miantoana.

Tamy ny fahoria'ko *no* nitaraina'ko tamy ny Jehovah, ary izy nandre ahy.

2 Jehovah O, vonjeo ny fanahy ko amy ny molo-mandaingia, *ary* amy ny lela mamitaka.

3 Inona no homena anao? sa inona no hatao nao, ry lela mandaingia?

4 Fa tsipíkia maranitra ny mahery, ambamy ny vain'afo jionipera.

5 Mahita loza aho, fa mivahiny aty Miseka, *ka* mitoetra ato an-day ny ny Kedara!

6 Ny fanahy ko nitoetra ela tamy ny izay tsy tia fihiavanana.

7 Fihiavanana *no* ahy: fa raha miteny aho, ady no azy.

## SALAMO CXXI.

Fihirana miantoana.

IZAHO hanopy ny maso ko ho amy ny tendrombohitra izay ihiavia'ny ny mpanampy ahy.

2 *Avy* amy ny Jehovah, izay nanao ny lanitra sy ny tany, ny fanampy ko.

3 Izy tsy hamela ny tongotr'o ho solafaka: izay miaro anao tsy ho rendrehana.

4 Indro, izay miaro any Isiraely tsy ho rendrehana na matory.

5 Ny Jehovah *no* aro nao: ny Jehovah no alok'ao amy ny tana'nao ankavanana.

6 Ny masoandro tsy hamely anao no ny andro, na ny volana no ny alina

7 Ny Jehovah hiaro anao amy ny ratsy rehetra: izy hiaro ny fanahy nao.

8 Ny Jehovah hiaro ny fivoaha'nao sy ny fidira'nao hatr'amy ny ankehitriny izao, ka ho mandrakizay.

## SALAMO CXXII.

Fihirana miantoana *natao* ny Davidra.

FALY aho, raha hoy izy tamy ko, Andeha isikia ho any an-trano ny Jehovah.

2 Ny tongotr'ay hijanona ao ambavahady nao, ry Jeriosalema O.

3 Jeriosalema no natao ny tahaky ny tanána mirafitra tsara:

4 Izay iakara'ny ny firenena, dia ny fireneny ny Jehovah, ho amy ny filazany ny Isiraely, 'mba hisaotra ny anarany ny Jehovah.

5 F'any no itoera'ny ny lapa ny ny fitsarana, *dia ny* lapa ny ny mpianakavy ny Davidra.

6 Mivavaha hihiavana'ny i Jeriosalema: ho ambini'ny izay tia anao.

7 Fihiavanana *no* ho ao anaty ny manda nao, fanambinana no ho ao anaty ny ny trano nao,

8 Ny rahalahy ko sy ny nama'ko no hilaza'ko hoe ankehitriny, Fihiavanana *no* ho ao anaty nao.
9 Ny fahatsarany ny trano ny ny Jehovah Andriamani'tsikia no hitadiava'ko ny fahatsara'nao.

## SALAMO CXXIII.

Fihirana miantoana.

Hianao no anopaza'ko ny maso ko, *dia* amy nao izay any an-danitra.
2 Indro, toy ny *fijery ny* ny maso ny ny mpanompo, ny tánany ny tompo ny, *ary* toy ny *fijery ny* ny maso ny ny mpanompo vavy, ny tanany ny tompo ny vavy ny; no *fijery ny* ny maso nay any Jehovah Andriamanitr'ay, mandrapamindra fo ny amy ntsikia.
3 Mamindrá fo amy nay, Jehovah O, mamindrá fo amy nay; fa heniky ny faharatsiana izahay.
4 Ny fanahy nay heniky ny fanesoany ny manankarena, *sy* ny fanaratsiany ny mpiavonavona.

## SALAMO CXXIV.

Fihirana miantoana *natao* ny Davidra.

Raha tsy ny Jehovah no nomba antsikia, *aoka* ho lazai'ny ny Isiraely hoe ankehitriny;
2 Raha tsy ny Jehovah no nomba antsikia raha ny olona nitsangana hanohitra antsikia;
3 Dia nitelina antsikia velona izy, raha nirehitra tamy ntsikia ny fahatezera'ny:
4 Dia nanafotra antsikia ny rano, nandifotra ny fanahy ntsikia ny riaka:
5 Dia nandifotra ny fanahy ntsikia ny ranon-driaka.
6 Isaorana *anie* ny Jehovah, izay tsy nanolotra antsikia *ho* remby ny nify ny.
7 Ny fanahy ntsikia nandositra tahaky ny vorona tamy ny fandriky ny mpihaza: tapaka ny fandrikia, ary dia nandositra isikia.
8 Ny fanampy ntsikia avy amy ny anarany ny Jehovah, izay nanao ny lanitra sy ny tany.

## SALAMO CXXV.

Fihirana miantoana.

Izay matoky ny Jehovah ho tahaky ny tendrombohitra

Ziona, *izay* tsy azo hetsehina, *fa* mitoetra mandrakizay.

2 *Tahaky* ny tendrombohitra manodidina any Jeriosalema, no anodidina'ny ny Jehovah ny olo'ny, hatramy ny izao, ka ho mandrakizay.

3 Fa ny tsorakazo ny ny ratsy fanahy tsy hitoetra amy ny anjara ny ny marina; fandrao ny marina haninjitra ny tana'ny amy ny ratsy.

4 Jehovah O, manava soa amy ny tsara, sy amy ny mahitsy fo.

5 F'izay mivily ho amy ny lála-meloka, no ho roahi'ny ny Jehovah 'mbamy ny mpanao heloka: *fa* fihiavanana *no ho* amy ny Isiraely.

## SALAMO CXXVI.

Fihirana miantoana.

Raha naveri'ny ny Jehovah ny babo ny Ziona, efa toy izay manonofy isikia.

2 Dia feno fihomehezana ny vava ntsikia, ary ny lela ntsikia amy ny fihirana: hoy izy tao amy ny firenena, Ny Jehovah efa nanao zava-dehibe ho azy.

3 Ny Jehovah efa nanao zava-dehibe ho antsikia; *koa* faly isikia.

4 Ny Jehovah mamerina ny namaboany antsikia, tahaky ny riaka any atsimo.

5 Izay mamafy ampitomaniana *no* hijinja ampifaliana.

6 Izay mivoaka, ary mitomany, ka mitondra ny voa soa, hiverina tokoa amy ny fifaliana, *ka* mitondra ny amboara ny.

## SALAMO CXXVII.

Fihirana miantoana ho any Solomona.

Raha tsy ny Jehovah no manao ny trano, dia miasa foana ny mpanao azy: raha tsy ny Jehovah no miaro ny tanána, dia miambina foana ny mpiambina.

2 Zava-poana hianareo na mifoha maraina aza, ka mandry takariva, homana ny mofo fahoriana: f'izy mampatory ny malala ny.

3 Indro, ny zaza lova ny ny Jehovah; teraky ny kibo *no* valy *ny*.

4 Toy ny tsipíkia an-tánany lehy mahery, dia tahak' izany ny zaza tanora.

5 Sambatry izay feno zana-tsipíkia ny: izy tsy ho menatra, fa hiteny amy ny fahavalo ny ao am-bavahady izy.

## SALAMO CXXVIII.

Fihirana miantoana.

Sambatry izay rehetra matahotry ny Jehovah; izay mandeha amy ny aleha ny.

2 Fa hianao hihinana ny asa ny ny tana'nao: *ho* finaritra hianao, ary *ho* soa hianao.

3 Ny vady nao *ho* tahaky ny voaloboka mahavokatra anilany ny trano nao: ny zanak'ao tahaky ny hazo olivy manodidina ny latabatr'ao.

4 Indro, f'izany no hitahia'ny izay matahotry ny Jehovah.

5 Ny Jehovah hitahy anao ao i Ziona; ary hianao hahita ny hatsara any Jeriosalema amy ny andro fiveloma'nao rehetra.

6 Eny, hianao hahita ny zanaky ny zanak'ao: *ary* ny fiadanany Isiraely.

## SAĹAMO CXXIX.

Fihirana miantoana.

Matetikia no nampahoria'ny ahy, fony aho 'mbola kely, aoka ho lazai'ny Isiraely *hoe* ankehitriny:

2 Matetikia no nampahoria'ny ahy, fony aho 'mbola kely: nefa tsy naharesy ahy izy.

3 Ny mpihiady nihiady ny lamosi'ko: izy efa nahalava ny lakan-drano ny.

4 Marina ny Jehovah: izy efa nanapaky ny kofehy ny ny ratsy fanahy.

5 Aoka ho afa-boninahitry izy rehetra, ary hiamboho izay tsy tia any Ziona:

6 Aoky izy ho toy ny ahitra *ambony* ny trano, izay malazo, raha vao maniry izy:

7 Izay tsy mahafeno ny tánany ny mpijinja: na ny tratra ny, izay mamehy ny amboara *ny*.

8 Izay tsy 'mba atao ny ny mpandalo hoe, Ho tahi'ny ny Jehovah hianareo: izahay mitahy anareo amy ny anarany ny Jehovah.

## SALAMO CXXX.

Fihirana miantoana.

Tao amy ny alina no nitaraina'ko tamy nao, Jehovah O.

2 Tompo, henoy ny feo ko: aoky ny sofi'nao hitandrina ny feo ny ny fifona'ko.

3 Jehovah, raha hianao handiniky ny heloka, iza no hijanona, Jehovah O?

4 Fa *misy* famelan-keloka amy nao hatahora'ny anao.

5 Izaho miandry ny Jehovah, ny fanahy ko miandry, ary ny teny ny no antenai'ko.

6 Ny fanahy ko *miandry* ny Tompo mihoatra no ho ny fiandrasany ny mpiambina ny maraina: *eny, mihoatra no ho* izay miandry ny maraina.

7 Aoka Isiraely hanantena ny Jehovah: fa *misy* famindram-po amy ny Jehovah, ary *misy* fanavotana be amy ny.

8 Ary izy hanavotra any Isiraely amy ny helo'ny rehetra.

## SALAMO CXXXI.

Fihirana miantoana *natao* ny Davidra.

Jehovah O, ny fo ko tsy mirehareha, ary ny maso ko tsy miavonavona; ary izaho tsy mandeha amy ny zava-tsy leo ko, na amy ny zava-tsy tratr'o.

2 F'izaho nampitoetra sy nampangina ny fanahy ko, toy ny zaza notaza'ny tamy ndreny ny: ny fanahy ko dia toy ny zaza notazana.

3 Aoka Isiraely hanantena ny Jehovah amy ny izao, ka ho mandrakizay.

## SALAMO CXXXII.

Fihirana miantoana.

Jehovah O, tsarovy Davidra, *sy* ny fahoria'ny rehetra.

2 No ho ny nianiana'ny tamy ny Jehovah, *sy* ny nivoadia'ny tamy ny *Andriamanitra* mahery any Jakoba.

3 F'izaho tsy hankany amy ny taberinakily ny trano ko, na hiakatra amy ny farafara'ko;

4 Izaho tsy hampatory ny maso ko, na hampaharendremana ny volomaso ko,

5 Ambarapahita fitoerana ho any ny Jehovah, fonenana ho an' *Andriamanitra* mahery any Jakoba.
6 Indro, isikia efa nandre azy tao i Efirata : isikia efa nahita azy tany an-tsaha any an'ala.
7 Isikia hiditra any amy ny taberinakily ny : isikia hivavaka ao amy ny fandiavany ny tongo'ny.
8 Jehovah O, mitsangána ho amy ny fitsahara'nao ; hianao, sy ny fiara ny ny hery nao.
9 Aoka ny mpisoro'nao hitafy fahamarinana ; ary aoka ho ravo ny olo'nao masina.
10 Aza mampiala ny tava ny ny no hasini'nao no ho ny fitiava'nao any Davidra mpanompo nao.
11 Ny Jehovah efa nianiana tamy ny Davidra tokoa; izy tsy hampitsoak'izany ; Ny teraky ny kibo nao no hapetra'ko amy ny lapa nao.
12 Raha ny zanak'ao hitandrina ny faneke'ko sy ny filaza'ko izay hampianari'ko azy, ny zana'ny koa dia hipetraka amy ny lapa nao mandrakizay.
13 Fa ny Jehovah efa nifidy any Ziona ; efa niri'ny honena'ny *izy*.
14 Ity no fitsahara'ko mandrakizay ; ao no hitoera' ko ; f'efa tia ko izy.
15 Izaho hitahy ny fihina'ny tokoa ; ary hamoky mofo ny malahelo ny.
16 Ary izaho hamafy famonjena ny mpisoro'ny : ary ny olo'ny masina hihira dia hihira.
17 Any no hampitsimoha'ko ny tandroky Davidra : efa nanamboara'ko fanilo ho any ny no hasini'ko.
18 Ny fahavalo ny ho tafia'ko henatra : f'izy no hitsimona'ny ny satro-boninahi'ny.

## SALAMO CXXXIII.

Fihirana miantoana any Davidra.

Indro, manao ahoana ny hatsara ny sy ny hasoa ny ny mpirahalahy miara-mitoetra !
2 Tahaky ny menaka soa amy ny loha izay mitsororoka amy ny vaoka, *dia* ny vaoky Arona : izay mitsororoka amy ny sisiny ny akanjo ny ;
3 Tahaky ny ando ny Herimona, *ary tahaky ny* ando izay nilatsaka tamy ny tendrombohitra Ziona ; f'any no nandidia'ny ny Jehovah ny fitahiana, *dia* fiainana mandrakizay.

## SALAMO CXXXIV.

Fihirana miantoana.

INDRO, misaora ny Jehovah, hianareo, *hianareo* mpanompo ny ny Jehovah rehetra, izay mitoetra alina any an-trano ny ny Jehovah.

2 Asandrato ny tana'nareo *ao amy* ny fahamasinana, ary misaora ny Jehovah.

3 Ny Jehovah, izay nanao ny lanitra sy ny tany, hitahy anao ao i Ziona.

## SALAMO CXXXV.

MIDERA' ny Jehovah hianareo. Miderá ny anarany ny Jehovah hianareo; miderá *azy* hianareo mpanompo ny ny Jehovah.

2 Hianareo izay mitoetra any an trano ny ny Jehovah, ao anaty ny kianja ny trano n'Andriamani'tsikia,

3 Miderá ny Jehovah; fa tsara ny Jehovah: mihirá fiderana ho any ny anara'ny; fa soa *izany*.

4 Fa ny Jehovah efa nifidy any Jakoba ho azy, *ary* Isiraely ho fanana'ny.

5 Fa fantatr'o, fa lehibe ny Jehovah, ary ny Tompo ntsikia ambony ny andriamanitra rehetra.

6 Ny Jehovah manao izay sitra-po ny rehetra, amy ny lanitra, sy amy ny tany, amy ny ranomasina, sy amy ny fitoerana lalina rehetra.

7 Izy mampiakatra ny fofon-tany amy ny vazantany; izy manao ny helatra amy ny ranonorana; izy mamoaka ny rivotra amy ny fitoera'ny.

8 Izy *no* namono ny matoa ny Ejipitra, na olona, na biby.

9 *Izy* nanatitra famantarana sy fahagagana teo afovoa'nao, ry Ejipitra, *dia* tamy ny Farao, sy tamy ny mpanompo ny rehetra.

10 Izy no namely ny firenena be, ary namono ny mpanjaka mahery.

11 Dia i Sihona mpanjaky ny Amority, sy Oga mpanjaky ny Basana, ambamy ny fanjakany Kanana rehetra:

12 Ka nome'ny *ho* lova ny ny tany ny, *dia ho* lova ny ny Isiraely olo'ny.

13 Jehovah O, mandrakizay ny anara'nao; Jehovah

O, hahatratra ny taranaka rehetra ny fahatsiarovana anao.

14 Fa ny Jehovah hitsara ny olo'ny, ary izy hanenina ny amy ny mpanompo ny.

15 Ny sampy ny ny firenena, volafotsy sy volamena, asa ny ny tanany ny olona.

16 Izy manambava, fa tsy miteny; izy mana-maso, fa tsy mahita;

17 Izy manan-tsofina, fa tsy mandre; ary tsy misy fofon'aina eo ambava ny.

18 Izay manao azy dia tahak'azy; *dia toy izany* izay rehetra matoky azy.

19 Misaora ny Jehovah, ry mpianakavy ny Isiraely; misaora ny Jehovah, ry mpianakavy ny Arona:

20 Misaora ny Jehovah, ry mpianakavy ny Levy: hianareo izay matahotra ny Jehovah, misaora ny Jehovah.

21 Misaora ny Jehovah ao i Ziona, izay mitoetra ao i Jeriosalema, miderá ny Jehovah.

## SALAMO CXXXVI.

Misora ny Jehovah, fa tsara izy: fa ny famindrampo ny mandrakizay.

2 Misaora ny Andriamanitry ny andriamanitra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

3 Misaora ny Tompo ny tompo: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

4 Izy hiany no manao fahagagana lehibe: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

5 Izay nanao ny lanitra tamy ny fahendre'*ny*: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

6 Izay namelatry ny tany ambony ny rano: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

7 Izay *no* nanao ny fahazavan-dehibe: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

8 Ny masoandro hanapaky ny andro: fa ny famindram-po ny mandrakizay:

9 Ny volana sy ny kintana hanapaky ny alina: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

10 Izay no namono ny matoa any Ejipitra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

11 Ary namoaka ny Isiraely tao amy ny: fa ny famindram-po ny mandrakizay:

12 Tamy hy tánana mahery, ary tamy ny sandry nahinjitra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

13 Izay no nampisaraka ny ranomasina mena: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

14 Ary nampandeha ny Isiraely teo afovoa'ny: fa ny famindram-po ny mandrakizay:

15 Fa *izy no* namadikia any Farao sy ny miaramila ny tao amy ny Ranomasina mena: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

16 Izay no nitondra ny olo'ny hamaky ny efitra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

17 Izay namono ny mpanjaka lehibe: fa ny famindram po ny mandrakizay:

18 Izay namono ny mpanjaka malaza; fa ny famindram-po ny mandrakizay:

19 *Dia* i Sihona mpanjaky ny Amority: fa ny famindram-po ny mandrakizay:

20 Ary Oga mpanjaka ny Basana: fa ny famindrampo ny mandrakizay:

21 Ka nome'ny ho lova ny ny tany ny: fa ny famindram-po ny mandrakizay:

22 *Dia ho* lova ny ny Isiraely mpanompo ny: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

23 Izay nahatsiaro antsikia raha ory isikia; fa ny famindram-po ny mandrakizay.

24 Izay nanavotra antsikia tamy ny fahavalo ntsikia: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

25 Izay nanome hanina ho any ny nofo rehetra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

26 Misaora ny Andriamanitry ny lanitra: fa ny famindram-po ny mandrakizay.

## SALAMO CXXXVII.

TAMORONY ny ony ny Babilona no nipetrahan-tsikia, eny, nitomany isikia, raha nahatsiaro any Ziona.

2 Isikia nanantona ny lokanga'ntsikia tamy ny tsontsoraka.

3 Fa tao no nangataha'ny izay namabo antsikia tonon-kira tamy ntsikia; ary *nangataha'ny* izay nan-

drava antsikia faharavoana *tamy ntsikia hoe*, 'Mba ihirao amy nay *izay* fihirana any Ziona.

4 Atao ntsikia ahoana no hihira ny fihirany ny Jehovah amy ny tany ivahiniana?

5 Raha manadino anao aho, ry Jeriosalema O, aoka ny tana'ko ankavanana hanadino *ny fahaiza'ny.*

6 Raha tsy mahatsiaro anao aho, aoka ny lela ko, hiraikitra amy ny lanilani'ko; raha tsy Jeriosalema, no alai'ko no ho ny hafalia'ko indrindra.

7 Jehovah O, tsarovy ny zanaky Edoma amy ny andro ny ny Jeriosalema; izay, nanao hoe, Ravao *izy*, ravao izy hatramy ny fanambani'ny.

8 Ry zanaka vavy ny Babilona izay efa ho rava: *ho* finaritry izay mamaly anao toy ny natao nao tamy nay.

9 *Ho* finaritry izay maka, ka manonta ny zanak'ao madinikia amy ny vatolampy.

## SALAMO CXXXVIII.

*Fihirany* Davidra.

Izaho hidera anao amy ny fo ko rehetra: eo anatrehany ny andriamanitra no hihira'ko anao.

2 Izaho hivavaka manandrify ny tempoly ny ny fahamasina'nao, ary hidera ny anara'nao no ho ny fiantra' nao sy ny fahamarina'nao: fa hianao efa nahalehibe ny teny nao ambony ny anara'nao rehetra.

3 Amy ny andro izay nitaraina'ko no amalia'nao ahy, *ka* nampahery ahy hatanjaka amy ny fanahy ko.

4 Jehovah O, ny mpanjaka rehetra amy ny tany hidera anao, raha mandre ny teny avoaky ny vava nao.

5 Eny, izy hihira amy ny aleha ny ny Jehovah: fa lehibe ny voninahitry ny Jehovah.

6 Nefa avo ny Jehovah, ka mitsinjo ny ambany hiany: fa ny mpiavonavona *no* fanta'ny raha 'mbola lavitra izy.

7 Na handeha ao afovoany ny fahoriana aza aho, ho velomi'nao aho; hianao haninjitra ny tana'nao hanohitry ny fahatezerany ny fahavalo ko, ary ny tana'nao ankavanana hamonjy ahy.

8 Ny Jehovah hahatanteraka *ny* amy ko: Jehovah O, ny famindram-po nao mandrakizay; aza mahafoy ny asa ny tana'nao.

## SALAMO CXXXIX.

Fihirany Davidra, ho any ny Mpiventy hira.

JEHOVAH O, hianao nikatsaka ahy, ary nahalala *ahy*.

2 Hianao mahalala ny fipetraha'ko sy ny fitsangana'ko; hianao nahazo ny hevitr'o raha 'mbola lavitra izy.

3 Hianao nandinikia ny aleha ko sy ny fandry ko, ka fantatr'ao ny aleha ko rehetra.

4 Fa tsy *misy* teny amy ny lela ko, *f*'indro, Jehovah O, fantatr'ao avokoa izy.

5 Hianao nanodidina ahy eo ivoho sy eo anatrehana, ary nametraka ny tana'nao tamy ko.

6 *Izany* fahalalana *izany* mahagaga ahy loatra; avo izy, *ka* tsy tratr'o izy.

7 Aiza no hiala'ko amy ny Fanahy nao? sa aiza no handosira'ko eo anatreha'nao?

8 Raha hiakatra any an-danitra aho, any hianao: raha manao ny fandria'ko amy ny helo aho, indro, *any* hianao.

9 *Raha* maka ny elatry ny maraina aho, *ka* mitoetra amy ny farany ny ny ranomasina;

10 Dia hitarikia ahy ny tana'nao, ary ny tana'nao ankavanana hihazona ahy.

11 Raha hoy izaho, Ny maizina hanarona ahy tokoa; ny alina dia mazava hanodidina ahy.

12 Fa ny maizina tsy mahamaizina anao: fa ny alina hahazava toy ny andro: fa sahala ny mazava sy ny maizina *amy nao*.

13 Fa hianao nanana ny voa ko: hianao nanarona ahy tan-kibo ny ineny.

14 Izaho hidera anao; fa mahatahotra, *sy* mahatalanjona no nanavana ahy; mahagaga ny asa nao: ary fantatry ny fanahy ko marimarina *izany*.

15 Ny tena ko tsy niafina tamy nao, raha natao ny tamy ny mangingina aho; *ary* namboari'ny tamy ny tany ambany indrindra.

16 Ny maso nao *no* nahita ny namoronana ahy, raha tsy 'mbola ary aho; ary tao amy ny taratasy nao *no* nanorata'ny *ny momba ny tena ko* rehetra, tamy ny andro nanamboarana azy, raha tsy *'mbola* ari-fady *aho*.

17 Ary manao ahoana ny hasoany ny hevitr'ao amy

ko, Andriamanitra O! manao ahoana ny habeny ny isa ny!

18 *Raha* manisa azy aho, be no ho ny fasikia ny isa ny; raha mifoha aho, *dia* amy nao hiany aho.

19 Andriamanitra O, hianao tokoa *no* hamono ny ratsy fanahy; ka mialá amy ko hianareo olom-pandatsa-dra.

20 F'izy miteny ratsy anao, *ary* ny fahavalo nao manonona *ny anara' nao* foana.

21 Tsy hala ko va izay tsy tia anao, Jehovah O? ary tsy tezitra va aho amy ny izay mitsangana hanohitra anao?

22 Hala ko tokoa izy; atao ko fahavalo ko izy.

23 Katsaho aho, Andriamanitra O, ary fantaro ny fo ko; izahao toetra aho, ary fantaro ny hevitr'o:

24 Ary izahao, raha *misy* lálan-dratsy ato anaty ko, ary ento aho ho amy ny lálana mandrakizay.

## SALAMO CXL.

Fihirany Davidra ho any ny Mpiventy hira.

Jehovah O, vonjeo aho amy ny olon-dratsy: arovy aho amy ny olo-mandoza;

2 Izay misain-dratsy ao am-po *ny:* izy miangona mandrakariva' *mba* hiady.

3 Izy nandranitra ny lela ny tahaky ny menarana; ny ody ratsy ny asipy ao ambany ny molo'ny. Sela.

4 Jehovah O, arovy aho amy ny tanany ny ratsy fanahy; ary afaho aho amy ny olo-mandoza; izay efa nikiasa hamadikia ny dia ko.

5 Ny miavonavona efa nanafina fandrikia sy kofehy hamandrikia ahy; izy efa namela-pandrikia tamorondalana; izy namela-pandrikia hamandrikia ahy. Sela.

6 Izaho nilaza tamy ny Jehovah hoe, Hianao *no* Andriamanitr'o: henoy ny feo ny ny fifona'ko, Jehovah O.

7 Jehovah, Tompo, hery ny famonjena ahy O; hianao efa nanarona ny loha ko tamy ny andro fiadiana.

8 Jehovah O, aza manome ny iri'ny ny ratsy fanahy: aza mampandroso ny fihevi-dratsy ny; *aza avela* hisandratra izy. Sela.

9 *Ny amy* ny loha ny izay manodidina ahy, aoka ny ratsy avoaky ny molo'ny hanarona azy.

10 Aoka ny vay n'afo hilatsaka amy ny: aoka izy hariana amy ny afo; ary ho amy ny lavaka lalina, ka tsy haharina intsony.
11 Aza ampitoerina amy ny tany, ny olona mahay vava: ny ratsy hihaza ny olo-mandoza 'mba handavo *azy*.
12 Izaho mahalala fa ny Jehovah handahatra ny teny ny ory, *ary* hitsara ny malahelo.
13 Ny marina hisaotra ny anara'nao tokoa: ny mahitsy hitoetra ao anatreha'nao.

## SALAMO CXLI.

Fihirany Davidra.

Jehovah O, izaho mitaraina amy nao: haingiana ho aty amy ko; henoy ny feo ko, raha mitaraina amy nao aho.
2 Aoka ny fivava'ko hankeo anatreha'nao *toy* ny zava-mani-pofona; ny fananganany ny tana'ko *toy* ny fanalamboady hariva.
3 Jehovah O, asivy fiambenana eo aloha ny ny vava ko; arovy ny varavarany ny molotr'o.
4 Aza mampirona ny fo ko amy ny *izay* zavatra ratsy, 'mba hanao ratsy miaraka amy ny izay olona manao ratsy: ary aza avela hihinana amy ny zava-py ny aho.
5 Aoka ny marina hamely ahy; *sy* hananatra ahy *amy ny* fitiava'ny; *dia ho* solikia soa tsy hamaky ny loha ko *izany*: fa ny fivava'ko 'mbola *ho* amy ny fahoria'ny hiany.
6 Raha ny mpitsara azy, no apotraka amy ny fitoerana be vato, *dia* hihaino ny teny ko izy; fa mamy izy.
7 Ny taola'ntsikia aely ny eo ambava-fasana toy izay mijinja sy mamaky *hazo* ambony ny tany.
8 Fa ny maso ko ao amy nao, Jehovah Tompo O: hianao no itokia'ko; aza mamela ny fanahy ko *ho* irery.
9 Arovy aho amy ny fandrikia *izay* namandriha'ny ahy, sy *amy* ny fisamborana natao ny ny mpanao ratsy.
10 Aoka ny ratsy fanahy ho lavo amy ny fandrikia *natao* ny, raha mandalo azy aho.

## SALAMO CXLII.

Masikily ny Davidra ; Fivavahana *natao ny,* raha tany andavaka izy.

Izaho nitairaina tamy ny Jehovah tamy ny feo ko; tamy ny feo ko no nifona'ko tamy ny Jehovah.

2 Naposa'ko ny fieritreritr'o teo anatreha'ny; nambara ko ny alahelo ko teo anatreha'ny.

3 Raha ory tao anaty ko ny fanahy ko, dia fantatr'ao ny aleha ko: amy ny lálana izay naleha ko no nanafena'ny fandrikia hamandrikia ahy.

4 Izaho nijery ny teo ankavana'*ko* ary nandinikia, fa tsy *nisy* olona nahalala ahy: very ny fiarovana aho; tsy *misy* olona mitandrina ny fanahy ko.

5 Izaho nitaraina tamy nao, Jehovah O: hoy izaho, Hianao no aro ko, *sy* anjara ko amy ny tany ny ny velona.

6 Henoy ny fitaraina'ko ; fa mahantra indrindra aho: vonjeo aho amy ny mpanenjikia ahy ; fa tsy leo ko izy.

7 Avoahy amy ny trano maizina ny fanahy ko, 'mba hidera'ko ny anara'nao ; ny marina hanodidina ahy; fa hianao hanisy soa ahy.

## SALAMO CXLIII.

Fihirany Davidra.

Jehovah O, mandrenesa ny fivava'ko; henoy ny fifona'ko: mamalia ahy manaraky ny fahamarina'nao, *sy* ny fahitsia'nao.

2 Aza mampiditra fitsarana amy ny mpanompo nao; fa tsy *misy* olombelona hahitsy *ny* teo imaso nao.

3 Fa ny fahavalo nanenjikia ny fanahy ko; izy namely ny ai'ko mihatra amy ny tany; izy nampitoetra ahy tamy ny maizina, toy izay efa maty ela.

4 Ka dia reraka ny fanahy ko ao anaty ko ; ory ny fo ko ao anaty ko.

5 Izaho mahatsiaro ny andro taloha; izaho misaina ny asa nao rehetra; izaho mieritreritra ny asa ny ny tana'nao.

6 Izaho maninjitra ny tana'ko amy nao; ny fanahy ko *mangetaheta* anao tahaky ny tany mangentana. Sela.

7 Henoy faingiana aho, Jehovah O: ny fanahy ko

reraka: aza manafina ny tava nao amy ko, fandrao aho ho tahaky izay midina any an-davaka.

8 Ampandreneso ahy ny fiantra'nao no ny maraina; fa hianao no itokia'ko; ampahalalao ahy izay làlan-kaleha ko; f'izaho hanangana ny fanahy ko ho amy nao.

9 Jehovah O, vonjeo aho amy ny fahavalo ko; ampiereo amy nao aho.

10 Ampianaro aho hanao ny sitrapo nao; fa hianao *no* Andriamanitr'o: tsara ny Fanahy nao: tariho aho amy ny tany fahamarinana.

11 Jehovah O, velomy aho no ho ny anara'nao: avoahy ny fanahy ko amy ny fahoriana no ho ny fahamarina'nao.

12 Ary amy ny famindram-po nao, aringiano ny fahavalo ko, ary simbao izay rehetra mahory ny fanahy ko: fa mpanompo nao aho.

## SALAMO CXLIV.

*Fihirany* Davidra.

Isaorana anie ny Jehovah, vatolampy ko, izay mampianatra ny tana'ko hiady, *ary* ny rantsantana' ko hamely.

2 Ny fiantran'ahy sy ny fiarovan'ahy; ny trano ko avo sy ny mpamonjy ahy; ny ampingia'ko, sy izay itokia'ko; izay mandresy ny olo'ko ho ambany ko.

3 Jehovah O, inona ny olona no ahafantara'nao azy! na ny zanak'olona no ihevera'nao azy.

4 Ny olona tahaky ny zava-poana: ny andro ny tahaky ny aloky izay mihelina.

5 Jehovah O, aondreho ny lanitr'ao, ka midina: Itehefo ny tendrombohitra, dia hanetona izy.

6 Mamoaha helatra, ka elezo izy: alefao ny zanatsipik'ao, dia aringiano izy.

7 Ampandehano avy any ambony ny tana'nao; vonjeo aho, ary afaho aho amy ny rano be, amy ny tánany ny zaza-bahiny.

8 Ny vava ny miteny zava-poana, ary ny tana'ny ankavanana *dia* tanana ankavanan-daingia.

9 Andriamanitr'o O, ízaho hihira fihirana vaovao ho anao: amy ny salitery, *sy* ny fitendrena folo no hihira' ko ho anao.

10 Izay manome fandresena ho any ny mpanjaka:

izay mamonjy any Davidra mpanompo ny tamy ny sabatra mandratra.

11 Vonjeo aho, ary afaho amy ny tánany ny zanabahiny, ny vava ny miteny zava-poana, ary ny tana'ny ankavanana *dia* tanana ankavanan-daingia.

12 'Mba *ho* tahaky ny zava-maniry vao milenodenoka ny zanak'ay lahy; *'mba ho* tahaky ny vato fehizoro namboari'ny *manahaka* ny trano ny ny mpanjaka ny zanak'ay vavy.

13 *'Mba ho* feno ny fitoeram-panana'nay, ka hisy hanin-tsamihafa rehetra: *'mba* hiteraka arivo sy folo arivo ny ondry nay eny an'dala'nay:

14 *'Mba* hahery hiasa ny omby nay; *ka* tsy hitondrankanina miditra na mivoaka; ka tsy *hisy* fitarainana eny an-dala'nay.

15 Finaritry ny olona izay toy izany; eny, finaritry ny olona izay manana ny Jehovah ho Andriamani'ny.

## SALAMO CXLV.

Fiderany Davidra.

IZAHO hanandratra anao, Andriamanitr'o, Mpanjaka ko O; ary izaho hankalaza ny anara'nao mandrakizay mandrakizay.

2 Isan'andro no hankalaza'ko anao, ary izaho hidera ny anara'nao mandrakizay mandrakizay.

3 Lehibe ny Jehovah, ka ho deraina indrindra; ary ny fahalebiaza'ny tsy hita lany.

4 Ny taranaka hifampidera ny asa nao, ary hitory ny hery nao tsy toha.

5 Ny halazany ny voninahitry ny fahalehibiaza'nao, sy ny asa nao mahagaga *no* hambara'ko.

6 Ary *ny olona* hiteny ny hery ny ny asa nao mahatahotra: ary izaho hitory ny fahalehibe'nao.

7 Izy hanonona matetikia ny fahatsiarovany ny fahatsara'nao, ary hihira ny fahamarina'nao.

8 Jehovah miantra, sy mamindra fo; mahari-po, ary be famindram-po.

9 Jehovah tsara amy ny izao rehetry izao: ary ny fiantra'ny ao amy ny asa ny rehetra.

10 Jehovah O, ny asa nao rehetra hidera anao; ary ny olo'nao masina hankalaza anao.

11 Izy hilaza ny voninahitra ny fanjaka'nao, ary hiteny ny hery nao;
12 Hampahafantatra ny zanak'olona ny hery ny, sy ny voninahitry ny hatsarany ny fanjaka'ny.
13 Ny fanjaka'nao, *dia* fanjakana mandrakizay, ary ny fanapaha'nao *dia hatramy* ny taranaka rehetra.
14 Ny Jehovah mihazona izay rehetra ho lavo, ary manangana *izay* rehetra miondrikia.
15 Ny maso ny izao rehetra izao mijery anao; ary hianao manome azy hanina amy ny fotoana.
16 Hianao manokatra ny tana'nao, ka nome'nao ny ilai'ny ny zava-miaina rehetra.
17 Ny Jehovah marina amy ny aleha ny rehetra, ary mamindra fo amy ny asa ny rehetra.
18 Ny Jehovah akaiky ny izay rehetra miantso azy, dia izay rehetra miantso azy tokoa.
19 Izy hahatanteraka ny ilai'ny izay matahotra azy; ary izy hihaino ny fitaraina'ny, ka hamonjy azy.
20 Ny Jehovah miaro izay rehetra tia azy; fa ny ratsy fanahy rehetra haringia'ny.
21 Ny vava ko hanambara ny fiderana ny Jehovah: ary aoka ny nofo rehetra hankalaza ny anara'ny masina mandrakizay mandrakizay.

## SALAMO CXLVI.

Midera' ny Jehovah hianareo, Miderá ny Jehovah, ry fanahy ko.
2 Raha velona koa aho *dia* hidera ny Jehovah aho: izaho hihira ho an'Andriamanitr'o raha velona koa aho.
3 Aza matoky ny andriandahy, *na* ny zanak'olona, izay tsy *misy* famonjena.
4 Miala ny fofonai'ny, miverina amy ny tany ny izy; *dia* maty amy ny izany andro izany indrindra ny fihievera'ny.
5 Finaritry izay *manana* an'Andriamanitry Jakoba hanampy azy, ny fanantena'ny amy ny Jehovah Andriamani'ny;
6 Izay nanao ny lanitra, sy ny tany, ny ranomasina, sy izay rehetra ao amy ny: izay mitahiry fahamarinana mandrakizay:

7 Izay manao fitsarana ho any ny ory: izay manome hanina ho any ny noana. Ny Jehovah mamaha ny mpifatotra:
8 Ny Jehovah mampihiratra ny jamba: ny Jehovah manangana izay miondrikia: ny Jehovah tia ny marina.
9 Ny Jehovah miaro ny vahiny: izy mamelona ny kamboty sy ny mpitondra-tena: fa ny lálany ny ratsy fanahy havadi'ny.
10 Ny Jehovah hanjaka mandrakizay, *ka* hatramy ny taranaka rehetra, *dia* ny Andriamanitr'ao, ry Ziona. Miderá ny Jehovah.

## SALAMO CXLVII.

Midera' ny Jehovah: fa tsara raha mihira ho an'Andriamani-tsikia; fa mahafinaritra *izany; ary* soa ny fiderana.
2 Jehovah manangana any Jeriosalema; izy manangona ny miely amy ny Isiraely.
3 Izy mahasitrana ny torotoro fo, ary mampikombona ny fery ny.
4 Izy milaza ny isa ny ny kintana; izy miantso azy rehetra amy ny anara'*ny*.
5 Lehibe ny Tompa-ntsikia, ary be ny hery ny: tsy hita lany ny fahalala'ny.
6 Ny Jehovah manandratra ny malemy fanahy: izy manary ny ratsy fanahy amy ny tany.
7 Mihirá fisaorana ho any Jehovah; mihirá amy ny lokanga ho an'Andriamani-tsikia;
8 Izay manarona rahona ny lanitra, izay mamboatra ny ranonorana ho amy ny tany, izay nampaniry ahitra ny tendrombohitra.
9 Izy manome hanina ho any ny biby, *sy* ny zanagoaikia tanora izay mitaraina.
10 Izy tsy finaritry ny hery ny soavaly; izy tsy faly ny tongotry ny olona.
11 Ny Jehovah mankasitraka izay matahotra azy, izay manantena ny famindram-po ny.
12 Miderá ny Jehovah, ry Jeriosalema O; miderá an'Andriamanitr'ao, ry Ziona O.
13 F'izy nanamafy ny hidy ny ny vavahady nao; izy

nitahy ny zanak'ao ao amy nao.
14 Izy mampihiavana ny manodidina anao, *ary* mamoky anao vary izay tsara indrindra.
15 Izy mampandeha ny didy ny *ambony* ny tany: ny teny ny mandeha faingiana dia faingiana.
16 Izy mandatsaka fanala tahaky ny landahazo: izy manely ny fanala tahaky ny lavenona.
17 Izy mandatsaka havandra tahaky ny sombintsombiny: iza no maharitra ny fangatsiaha'ny?
18 Izy mamoaka ny teny ny, dia mandevona azy: izy mampifofofofo ny rivo'ny, *dia* mandriaka ny rano.
19 Izy milaza ny teny ny amy ny Jakoba, ny fandidia'ny sy ny fitsara'ny amy ny Isiraely.
20 Izy tsy nanao toy izany tamy ny firenena na iray akory; ary *ny amy* ny fitsara'*ny* tsy 'mba fanta'ny izany. Miderá ny Jehovah hianareo.

## SALAMO CXLVIII.

Midera' ny Jehovah. Miderá ny Jehovah ny avy any an-danitra: miderá azy ao amy ny ambony.
2 Miderá azy, hianareo anjely ny rehetra: miderá azy, hianareo miaramila ny rehetra.
3 Miderá azy, hianareo masoandro amam-bolana: miderá azy, hianareo kintana mazava rehetra.
4 Miderá azy, hianareo lanitry ny lanitra, ary hianareo rano, izay ambony ny lanitra.
5 Aok'izany hidera ny anarany ny Jehovah: f' izy nandidy, ka dia nisy izany.
6 Ary izy nampitoetra azy mandrakizay mandrakizay: izy nome'ny laläna, fa tsy 'mbola no dikai'ny.
7 Miderá ny Jehovah ny amy ny tany, hianareo dragona, sy ny lalina rehetra:
8 Ny afo, sy ny havandra; ny fanala, sy ny fofontany; ny rivotra mahery, *izay* mankato ny teny ny:
9 Ny tendrombohitra, sy ny havoana rehetra; ny hazo mamoa, sy ny sedara rehetra:
10 Ny biby, sy ny omby rehetra; ny zava-mandady, sy ny voro-manidina:
11 Ny mpanjaka amy ny tany, sy ny vahoaka rehetra; ny andriandahy sy ny mpitsara rehetra amy ny tany:

12 Na ny zatovo, na ny zaza vavy; na ny vaventy, na ny ankizy madinikia:

13 Aoka izany hidera ny anarany ny Jehovah: fa ny anara'ny hiany no hasandratra; ny voninahi'ny ambony ny tany sy ny lanitra.

14 Ary izy manandratry ny tandroky ny olo'ny, fiderany ny olo'ny masina rehetra; dia ny zanaky ny Isiraely olona akaiky azy. Miderá ny Jehovah hianareo.

## SALAMO CXLIX.

Midera' ny Jehovah. Mihirá ny fihiram-baovao ho any Jehovah, *sy* fidera'ny ao amy ny fiangonany ny olona masina.

2 Aoka Isiraely hifaly izay nanao azy: aoka ny zanaky Ziona ho ravoravo amy ny mpanjaka ny.

3 Aoka izy hidera ny anara'ny amy ny sodina: aoka izy hihira azy amy ny kitsantsona sy ny lokanga.

4 Fa ny Jehovah mankasitraka ny olo'ny: izy hahasoa ny malemy fanahy amy ny famonjena.

5 Aoka ny olona masina ho ravoravo amy ny voninahitra: aoka izy hihira mafy ao ampandria'ny.

6 *Aoka* ny fideran'Andriamanitra *ho* ao am-bava ny, ary ny sabatra roa lela ho ao an-tána'ny;

7 Hamalia'ny ny firenena, *sy* hampijalia'ny ny olona;

8 Hamatora'ny ny mpanjaka ny amy ny gadra, ary ny andriandahy ny amy ny gadra vy;

9 'Mba hanaova'ny amy ny ny fitsarana voa soratra: any ny olo'ny masina rehetra izany voninahitry izany. Miderá ny Jehovah hianareo.

## SALAMO CL.

Midera' ny Jehovah hianareo. Miderá an'Andriamanitr'ao amy ny fahamasina'ny: miderá azy ao amy ny lanitry ny hery ny.

2 Miderá azy no ho ny hery; miderá azy manaraky ny hatsarany ny halehibe ny.

3 Miderá azy amy ny fanenoany ny torompona: miderá azy amy ny salitery sy ny lokanga.

4 Miderá azy amy ny kitsantsona sy ny sodina: miderá azy amy ny valiha sy ny sarinety.

5 Miderá azy amy ny kitsantsona maneno: miderá azy amy ny kitsantsona maneno mafy.

6 Aoka izay manan'aina rehetra hidera ny Jehovah. Miderá ny Jehovah hianareo.

VITA.

